

# Йомгак таптым



## Балалар фольклоры



КАЗАН
«МӘГАРИФ» НӘШРИЯТЫ
2000





## БАР ИДЕ ЯШЬ ЧАКЛАР!

*Бар иде яшь чаклар,*
*Кесә тулы борчаклар...*
*Саламнан тәртә каерып,*
*Чикерткә җиккән чаклар!*

*Шул чакларда минем Камил исемле якын дустым бар иде. Күршеләр идек без аның белән: гел бергә уйнап үстек.*

*Җәй көннәрендә әти-әниләр кырга-болынга эшкә йөриләр, ә безгә каз бәбкәләре сакларга кушып калдыралар иде. Бәбкә сакларга дип су буена төшеп китәбез дә көн буе шунда ятабыз. Бәбкәләр суда йөзә, судан чыккач кечкенә томшыклары белән чирәм өзгәләп маташкан булалар, ә без... бар дөньябызны онытып уйныйбыз да уйныйбыз. Су безнеке, агачлар безнеке, хәтфәдәй болын безнеке — бөтен табигать безнеке.*

*Менә һавада тилгән әйләнеп йөри башлый. Беләбез инде, юньлегә түгел бу — бәбкәләрне сагалый. Камил шул вакыт бер таяк эләктереп ала да болгый-болгый тилгәнгә кычкыра:*

*Тилгән, тилгән,*
*Бәбкә алырга килгән...*
*Бер канатын көйдергән.*
*Бер күзеңә яфрак,*
*Бер күзеңә туфрак,*
*Көш-ш-у!*

*Шулай диюе була, теге тилгән, Камилнең сүзен ишеткән кебек, бу тирәдән китеп тә бара.*

*Ул арада Камил су читендәге карлыган куаклары арасына кереп китә. Бераздан мине дә чакыра. «Әкәм-төкәм таптым, кил әле, кызык итәбез»,— ди. Йөгереп барам. Ул чыбык очын авызында чылатып ала да әкәм-төкәмгә төкерек бирә, үзе такмак әйтә башлый:*

*Әкәм-төкәм, мөгезең чыгар,*
*Сөтле сыер бирермен,*
*Сөтле сыер яратмасаң,*
*Ак төкерек бирермен...*

*Әкәм-төкәм бераздан кыймылдый башлый, аннан акрын гына мөгезләрен чыгара. Минем күз маңгайга менә. Тылсым бит бу!*

*— Камил, әллә син аларның телен беләсеңме?*

*— Ник белмәскә,— ди Камил, бер дә исе китмичә генә,— минә тыңла.*

*Һәм сандугач булып сайрап та җибәрә. Сызгырмый да югыйсә, ниндидер аңлашылмаган, ят сүзләр тезмәсе сөйли, ә шулай да сандугач сайравына бик охшый аның бу сөйләшүе.*

*Куак арасында шулай төрле кызыклар ясап йөрибез дә, эссе булып китсә, елгага чумабыз. Чумабыз дип... Мин үзем юньләп чума белмим, ничек кирәк алай, ботаклы агач сыман, «лачтырып» барам да төшәм инде, ә Камил алай итми. Ул җайлап кына басма өстенә кереп басар, кулларын алга сузып:*

*Исәнлегем-саулыгым,*
*Тазалыгым-байлыгым,—*

*дип кычкырыр, аннан соң гына чуртан балыгы сыман чумып китәр. Судан чыгуыбыз була, Камил, колагын учы белән каплап, әллә нинди такмаклар әйтә-әйтә, бер аягында сикергәләргә тотына.*

*— Нишлисең, Камил?— дим.— Нигә кәҗә тәкәсе кебек сикергәлисең?*

*— Колагым белән сөйләшәм,— ди.*

*Үзе көлә. Соңыннан әйтте ул: шулай такмаклый-такмаклый колагына тулган суны чыгара икән.*

*Аннан без комга кызынырга ятабыз. Һәм китә төрле әкиятләр, такмак-такмазалар сөйләү. Мин, Камилне кызык итмәкче булып, үзем белгән бердәнбер алдавыч әкиятне сөйли башлыйм:*

*— Борын-борын заманда булган, ди, бер кеше. Ул йорт салган... — дип, ык-мык итеп торганда, ул элеп алып китә:*

*— Агачтан, таштан, тагын сөйлим баштан, дип әйтмәкче буласың инде син,— ди бу миңа.— Яңасын сөйлә, көн саен бер әкиятне такылдама, яме, эч пошырып...*

*— Яңасын да беләм,— дигән булам мин юри генә. Үзем белмим дә инде, сер бирмәс өчен генә әйтәм.*

*— Әй, син белгәнне мин киптереп элгән,— ди дә Камил китә сөйләп, китә сөйләп!*

*Яшел суган ашарга бакчага кергән кәҗә-мәкәрҗәләр, табак-савыт төяп юлга чыккан һәм әллә нинди маҗараларга очраган Давытлар турында дисеңме? Нинди генә кызык такмак-такмазалар, көлдергеч хикәятләр белми иде Камил. Ул сөйли дә сөйли, минем көлә-көлә эчләрем ташка әйләнә, авызымны җыеп ала алмыйча газапланып бетәм. Буыннарым тотмый башлый, ятам шунда буынсыз булып комда тәгәрәп...*

*Менә бервакыт көн кичкә авыша без бәбкәләребезне җыеп өйгә юл тотабыз. Каз бәбкәләрен әниләргә тапшырып, аннан-моннан капкалап алабыз да кабат урамга чыгып йөгерәбез. Анда безне әкәмәт кызыклы уеннар көтә. «Качышлы», «Кул өзешле», «Чүрәкәйле», төрле туп уеннары — санап кына бетерерлекмени аларны!*

*Камил бу уеннарда да башлап йөрүче инде. Ул гел «атаман» була. Гөрләүче сайлаганда әйтелә торган санамышларны да ул дөнья кадәр белә. «Әлчи-бәлчи» дигәннәрен дә, «Алатыр-болатыр, тау ягыннан таң атыр» дигәннәрен дә... Хисапсыз инде анда санамышлар.*

*Балачакларыбыз — «саламнан киртә каерып, чикерткә җиккән чаклар» — еракта калды инде.*

*Әмма мин балачактан китә алмадым, гомерлеккә «сакаллы сабый» булып калдым. «Алай мөмкинмени?»— диярсез. Мөмкин икән.Сере шунда: Камил дустым сөйләгән такмакларга, әкәмәт кызыклы әкиятләргә кызыгып йөрүем юкка гына булмаган икән: еллар үткәч мин фольклорчы булдым.*

*Ишеткәнегез бардыр инде «фольклор» сүзен. Халык телендә сөйләнеп, җырланып йөри торган әсәрләрне фольклор әсәрләре диләр. Ә ул әсәрләрне халыктан җыючы һәм өйрәнүчеләрне «»фольклорчылар» дип атыйлар.*

*Мин инде халык телендәге шул хикмәтле әсәрләрне җыя-җыя, татар халкы яшәгән күп төбәкләрне: Идел һәм Урал буйларын йөреп чыктым, Себер авылларында булдым. Һәркайда яшьлек дустым Камил шикелле «теленә шайтан төкергән» кешеләр очрап торды. Без алардан язып алынган әсәрләрне төрле халык иҗаты җыентыкларында бастырдык.*

*Сез кулыгызга алган әлеге китап та шулай ук халыктан, сезнең яшьтәшләрегездән җыелган әсәрләрдән төзелде.*

*Тик аның җыючысы бер мин генә түгел. Балачакның гүзәл шигърият үрнәкләре тупланган бу җыентыгыбыз, нигездә, Хуҗа Бәдигый, Гали Рәхим, Гомәр Толымбай, Нәкый Исәнбәт кебек галимнәр, фәнни оешмалар тарафыннан җыелган һәм борынгы чорлардан алып хәзерге көннәргә кадәр басма чыганакларда һәм кулъязма тупланмаларда теркәлеп калган материаллардан төзелде. Алар арасында Татарстан Фәннәр академиясенең Г. Ибраһимов исемендәге Тел, әдәбият һәм сәнгать институты архивында, Башкорт дәүләт университетының татар филологиясе кафедрасында (анда билгеле фольклорчы Риф Мөхәммәтҗанов җитәкчелегендә алып барылган фольклор экспедицияләрендә җыелган әсәрләр саклана) һәм соңгы егерме ел эчендә шәхсән үзем җыйган материаллар төп урынны алып тора.*

*Шулай итеп, кадерле яшь дуслар, сезнең алда — халкыбызның гаҗәеп бай күңел хәзинәсе, ата-бабаларыбызның безгә биреп киткән олы рухи мирасы, күңел дәрьясы. Бу дәрья — сезнеке! Рәхәтләнеп коенып хозурланыгыз, әмма аның сездән соңгы буыннарга да каласы дәрья икәнлеген онытмагыз. Аны кору-кибүдән саклагыз!*



## Кук-ку, чипчик!

Халык иҗаты әсәрләре белән син үз гомереңдә беренче тапкыр кайчан очрашасың?

Әти-әниләр, әби-бабайлар безгә сөйләгән әкиятләрдә, мәктәп дәреслекләрендә басылган җырларда, бәетләрдә, мәкальләрдә, табышмакларда, диярсең син. Дөрес, әмма монысы үз-үзеңне яхшы хәтерли башлаганнан соң очрашу гына әле ул. Чынлыкта син халык иҗаты белән бәби чагында, бишектә ятканда ук очрашасың. Сиңа газиз әнкәң матур-матур җырлар җырлаган. Шуннан тәм табып син изрәп йокыга талгансың. Әниең сиңа бу җырлар белән иң якты хисләрен сөйләгән, изге теләкләр теләгән.

Әлли-бәлли итәр бу,
Олы булып үсәр бу.
Олы булып үскәчтен,
Мәктәпләргә китәр бу.

Мәктәпләрдә укыр бу,
Зирәк бала булыр бу.
Укуда һәм язуда
Иң алдынгы булыр бу,—

дип көйләгән ул. Мондый җырларны бишек җырлары дип атыйлар. Син таза, нык, зифа буйлы булып үссен өчен әниең сине төрлечә тәрбия иткән. Юындырган, кул-аякларыңны хәрәкәтләндереп, «гимнастика» ясаткан. Сине әниең иртә белән йокыдан уятканда: «Тор инде, озак йокладың»,— дип, кабыргаңа төртмәгән. Ә ягымлы итеп күкрәгеңнән сыйпап:

И кызым, тор инде,
Йокың туйгандыр инде,
Матур кызлар чишмәләргә
Бара торгандыр инде,—

дип иркәләп, шигъри тел белән әйтеп биргән.

Ә инде сине юындырганда: «Тик кенә тор, башыңнан су коям»,— димәгән, ә матур теләкләр теләп болай дигән:

Дәү бул, бай бул, таза бул,
Тәүфыйклы бул,
Нараттай озын бул,
Имәндәй таза бул.
Суы сарыксын,
Үзе калыксын,
Озын гомерле булсын.

Ул сине тәпи йөрергә өйрәткәндә:

Йәле, бәгърем, кил әле,
Килә аласың микән?
Кәкре аякларың белән
Йөри аласың микән? —

дип шаярткалап та алган.

Менә шундый вакытларда әйтелә торган халык иҗаты әсәрләре юаткычлар дип йөртелә. Еллар узган. Тәпи йөрергә өйрәнеп, «авызың белән боламык пешерә» башлагач, синең үзеңнең дә әти-әниләрең белән сөйләшәсең, серләшәсең, уйныйсың килгән. Алар син уйный ала торган гади генә уеннар оештырганнар. Сине аркаларына асылындырып:

Күк-күк, чыпчык,
Тәрәзәдән очып чык,
Минем улымның башына
Май белән бал сөртеп чык,—

дип шаярткannар. Аннан нәни генә бармакларыңны берәм-берәм бөгеп:

Бу бармак — бабай,
Бу бармак — әби,
Бу бармак — әти,
Бу бармак — әни,
Бу бармак — бәби,
Аның исеме — чәнти,—

дип, сине гаилә әгъзалары белән таныштырганнар, аларның сиңа кем булуын төшендергәннәр. Аннан:

Олыга — утын ярырга,
Ә сиңа — чыгып алырга,
Уртага — мичкә ягарга,

Ә сиңа — казан асарга,
Чәнчәгә — җырлый башларга,
Дусларның күңелен ачарга,—

дип, сине эшкә әзер булып үсәргә тиешлегеңне колагыңа киртеп куйганнар.

Бер — бер мәк,
Ике — икмәк,
Өч — өч мәк...—

дип, бармакларыңны бөгә-бөгә санарга да өйрәткәннәр сине. Менә шундый бәбиләр белән уйнау рәвешендә башкарыла торган шигъри әсәрләрне мавыктыргычлар дип атыйлар.

Бишек җырлары, юаткычлар, мавыктыргычлар белән синең телең ачылган. Шулар аша әти-әниең, әби-бабайларың, үзеңә дә сиздермичә, уйнаткан булып кына сине әйләнә-тирәлек белән таныштырганнар, яшәү кагыйдәләренә өйрәткәннәр, күңелеңдә дә матурлыкны күрә белү тойгысы тәрбияләгәннәр.



## БИШЕК ҖЫРЛАРЫ

Әлли-бәлли итәр бу,
Әлли-бәлли итәр бу.
Ефәк читле бишектә
Оеп-йоклап китәр бу.
Шулай оеп йоклагач,
Менә үсеп җитәр бу.
Әлли-бәлли итәргә
Сыгылмалы сиртмәсе.
Төн йокысын өч бүлеп
Тирбәтәдер әнкәсе.
Тәти уенчык алырга
Базарга китте әткәсе.
«Әнә эттәм кайта» дип,
Каршы чыга бәбкәсе.
Ерак икән каласы,
Көтә икән баласы.
«Әнә эттәм» дигәч тә,
Каршы чыгар анасы.
Балам, балам, и балам,
Бигрәк булган бу балам.
Әткәсенә, әнкәсенә
Хезмәт итәр бу балам.
Әлли-бәлли итәр бу,
Әлли-бәлли итәр бу.

*

Әлли-бәлли көйләрмен,
Хикәяләр сөйләрмен.
Сиңа теләк теләрмен,
«Бәхетле бул» диярмен.
Йокла, балам, йом күзең,
Йом-йом күзең, йолдызым;
Кичтән йокың кала да,
Елап үтә көндезең...
Әлли-бәлли ит, балам,
Йокыларга кит, балам;
Гүзәлемнең гүзәле,
Йөрәгемнең үзәге.

*

Әлли-бәлли итәр ул,
Кайчан туйга җитәр ул?
Ул барганчы туй узса,
Аннан ни хәл итәр ул?

*

Әлли-бәлли итәр ул,
Үсеп буйга җитәр ул.
Үсеп буйга җиткәчтен
Укырга да китәр ул.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Кайчан туйга җитәр бу;
Кайчан туйларга җитәр бу,
Сахраларга китәр бу.
Сахраларга киткәченнән
Тигез гомер итәр бу.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Йоклап кына китәр бу.
Йоклап киткәч, төшендә
Әллә ниләр күрер бу.
Әллә ниләр күрер ул,
Тәпи йөреп китәр ул.
Тәпи йөрер, йөрер дә
Үсеп буйга җитәр ул.
Үсеп буйга җиткәчтен,
Мәдрәсәгә китәр бу.
Мәдрәсәләрдә укып,

Галим булып кайтыр бу.
Галим булып кайткачтын,
Мулла булып калыр бу.
Мулла булып калгачтын,
Бәлеш ашап йөрер бу.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Мәдрәсәгә китәр бу.
Мәдрәсәдә белем алгач,
Мулла булып китәр бу.
Гошер-ришвәт алыр бу,
Зәңгәр йортлар салыр бу.
Мин үлгәчтен догачы
Булып кына калыр бу.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Бохарага китәр бу.
Бохарадин кайткачтын,
Мулла булып китәр бу.
Яшел чапан кияр бу,
Ап-ак чалма чалыр бу.
«Остабикә кирәк» дип,
Бер бай кызын сорар бу.

Сүз дә әйтмичә бирерләр,
Кодачалар килерләр.
«Күп яшәсен яшь мулла,
Остабикә» диерләр.

Җыелышка барыр бу,
Указ сорап алыр бу.
Шулай итеп дөньяда
Рәхәт гомер сөрер бу.

Мулла әнкәсе булгачтын
Утырырмын түрдә дә.
Дөньяда да рәхәт күреп,
Рәхәт күрем гүрдә дә.

*

Минем балам булыр бу,
Ир арысланы булыр бу,
Сикереп атка менәр бу,
Илләр кичеп йөрер бу.
Тауга каршы менәр бу,
Яуга каршы барыр бу,
Илен-йортын саклаган
Батыр данын алыр бу!

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Олы булып үсәр бу.
Олы булып үскәчтен,
Мәктәпләргә китәр бу.
Мәктәпләрдә укыр бу,
Зирәк бала булыр бу.
Укуда һәм язуда
Иң алдынгы булыр бу.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Йокыларга китәр бу.
Бәү-бәү итеп күз йомып,
Изрәп кенә китәр бу.
Алма кебек тәгәрәп,
Үсеп буйга җитәр бу,
Абыйлары артыннан
Казаннарга китәр бу.
Казаннарда укыгач,
Галим булып җитәр бу.

*

Алдыр бу, гөлдер бу,
Ал бишектә кемдер бу.
Мәктәп атлы бакчада
Чәчәктер бу, гөлдер бу.

*

Әлли-бәлли, бәү, бәү,
И чибәрем, чибәрем.
Үсеп кенә җит әле,
Мәктәпләргә җибәрем.

*

Әлли-бәлли итә бу,
Йокыларга китә бу.
Йоклап торгач, зур үсеп,
Укуларга китәр бу.

*

Әлли-бәлли итәр ул,
Үсеп буйга җитәр ул.
Үсеп буйга җиткәчтен
Укырга да китәр ул.

Әлли-бәлли итәр бу,
Хәзер йоклап китәр бу.
Үсеп галим булгачтын,
Күлмәк бүләк итәр бу.

*

Кызым, кызым, сачагым,
Авырдыр киләчәгең.
Йокла кайгың юк вакытта,
Иң-иң рәхәтле чагың.

*

Һаваларда тилгән
Ниләр ашап симергән.
Ятим калган балалар
Бала карап тилмергән.

*

Әлли-бәлли бишектә,
Кошлар сайрый тишектә.
Хәсрәт күрәм дип белмәдем
Тибрәнгәндә бишектә.

*

Ак биләүгә биләдем,
Мамык мендәр көйләдем.
Яратучы Ходайдан
Изге теләк теләдем.

*

Әлли-бәлли бәбкәсе,
Кая киткән әнкәсе?
Еламасын, йокласын,
Фирештәләр сакласын.

*

Әлли-бәлли, бәү, бәү,
И җомырым, җомырым.
Сау-сәламәтлек белән
Озын булсын гомерең.

*

Бүлли-бүл, бүлли-бүл,
Бүдәнәдәй түлле бул.
Карчыгадай күзле бул,
Адәм тапмас сүзле бул.

*

Әлли-бәлли итсен бу,
Ак бишектә ятсын бу.
Баллар ашап, майлар ашап
Рәхәт гомер итсен бу.

*

Әлли итәр бу бала,
Бәлли итәр бу бала.
Илебезгә тырышып
Хезмәт итәр бу бала.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Бәллекигә китәр бу.
Бәллекидән кайткачтын,
Илгә хезмәт итәр бу.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Армиягә китәр бу.
Әтисенә, әнисенә
Изге хезмәт итәр бу.

*

Әлли итәр бу бала,
Бәлли итәр бу бала.
Әткәсенә, әнкәсенә
Хезмәт итәр бу бала.

*

Әлли-бәлли итәр бу,
Үсеп буйга җитәр бу.
Үсеп буйга җиткәчтен
Ил сакларга китәр бу.

*

Үс тизрәк, үс, күз нурым,
Үскәч белем алырсың.
Кирәк булса, илең өчен
Чик сакларга барырсың.

*

Әлли-бәлли ит, улым,
Сандугачым, былбылым.
Атаң сугыш кырында,
Сынмас кылыч кулында.

*

Әлли-бәлли итүче,
Әткәң синең җиңүче,
Утлар-сулар кичүче,
Күп авырлык күрүче.

*

Кызым, кызым, кыз кеше,
Кызым булыр зур кеше.
Кияүгә дә китәр ул,
Илгә файда итәр ул.

*

Шыбыр-шыбыр яңгыр ява,
Капка төбеп күл итеп.
Үсеп җиткәч алып кайтыр,
Тәмле әйберләр күп итеп.

*

Сары майдай эр, җаным,
И күңелемнең сайкалы*.
Бакчы, күрче бишеккә,
Әкрен генә ай карый.

*

Әллү-бәллү итәргә
Ал бишеге бар моның,
Өзгәләнеп тирбәтергә
Үз әнисе бар моның.
Әлли-бәлли бәбкәсе,
Чәй хәзерли әнкәсе,
Бал китерә әткәсе,
Бармаклар бу бәбкәсе.

Әткәсенең нисе бар?
Алтын ияр кашы бар.
Әнкәсенең нисе бу?
Йөрәгенең мае бу.

Әткәсенә ай кебек,
Әнкәсенә көн кебек.
Килеп киткән кешегә
Чүп кадәр дә юк кебек.

Этисе аның куй суяр,
Әнисе аның май турар.
Елак бала ашап туяр,
Елавын ташлап куяр.

*

Әткәсенең нисе бу?
Тауга менәр таягы.
Әнкәсенең нисе бу?
Сөт өстендә каймагы.

*

Әлли-бәлли бәбкәсе,
Бадьян агач сиртмәсе.
Май китерер әбисе,
Бал китерер бабасы.

*

Әлли-бәлли бәбкәем,
Җан йөрәгем бәбкәем.
Рәхәт кенә тынычлап
Йоклап китәр гөлкәем.

Әлли-бәлли итәр ул,
Йоклап кына китәр ул;
Бәү-бәү итәр, күз йомып
Изрәп кенә китәр ул.

*

Ау, балам, вау, балам,
Сине бишеккә салам.
Йокла, йокла, тынычлан,
Бәхетле бул, бағалмам.

*

Әлли-бәлли итәрсең,
Тыныч йоклап китәрсең.
Шулай тыныч йокласаң,
Бик тиз үсеп китәрсең.

*

Йә, йә, чү, чү, йоклачы,
Мине әнисез тотмачы.
Йортым тулы эшләрем,
Эшемне калдырмачы.

---

* Сайкал — нур.

*

Жылама, бала, жылама, бала,
Тирбәтсәнә, апасы.
Авызына каптырырга
Юкмы шунда мампасый.

*

Аю-аю Фатыйма
Кич кунарга чакыра.
Ул чакыра вакытсыз,
Йокым килә тәкатьсез.

*

Йокла, улым, йом күзең,
Йом-йом күзең, йолдызым.
Башыңа панам тегәрмен,
Куеп Совет йолдызын.

*

Бигрәк матур шыңшыйсың,
Ниләр уйлап жырлыйсың.
Көен каян табасың,
Йөз төрлегә борасың.

*

Минем кызым дәү кебек,
Бакчадагы гөл кебек.
Ике күзе янып тора,
Кара бөрлегән кебек.

*

Әлли-бәлли, әлекәй,
Йокың килә, бәбекәй;
Йокла-йокла, гөлием,
Кая битең үбием.

*

Башың янга борылган,
Күзләрең дә йомылган.
Кая тагын үбием,
Тыныч йокла, гөлием.

*

Әлилә, бәлилә,
Карлар яума кели лә.
Карлар түгел, бозлар яусын —
Сине үстермә кели лә.

*

Балакаем-жаныкаем,
Сиңа жырлар жырлыем,
Күгәрчен кебек гөрлием,
Йокла-йокла, гөлием.

*

Әлли-бәлли ит, улым,
Карлыгачым, былбылым.
Тыңла минем сүземне,
Йә, йом, бәгърем, күзеңне.

*

Елама, балам, елама, балам,
Сине бишеккә салам.
Жир еламый, күк еламый —
Ник елыйсың син, балам?

*

Әлли-бәлли итәем,
Йөрәгеңнән китәем.
Түшем — түшәк,
беләгем — ястык,
Чәчем юрган итәем.

*

Чү, чү, балам, чү, балам,
Сине бишеккә салам.
Син йокыга киткәнче,
Үзем янында калам.

*

Зиннәтем син, кадрем син,
Минем йөрәк бәгърем син,
Юанычым, шатлыгым
Син бит минем, синсең, син.

*

Әлли-бәлли бишеге,
Бал ялаган кашыгы,
Имеккәндә — имезе,
Сусаганда — кымызы;
Аргы якта — Ибраһим,
Дошман якта — йокысы.

*

Бигрәк матур, күз тимәсен,
Кемгә охшаган, кем төсле?

Утырадыр бишегендә
Ал чәчкә аткан гөл төсле.

*

Әлли-бәлли ит, балам,
Сине бишеккә салам.
Сине бишеккә салгач та,
Үзем эшемә барам.

*

Әлли итәргә кирәк,
Бәлли итәргә кирәк.
Әлли иткәч, бәлли иткәч,
Йоклап китәргә кирәк.

*

Әлли-бәлли, бәү итә,
Бәби йокыга китә.
Бәби йокыга киткәч,
Әни бераз ял итә.

*

Әлли-бәлли, бәү итә,
Кызым йокыга китә.
Әнкәй, мәми пешереп,
Әткәйне эштән көтә.

*

Әлли-бәлли итә ул,
Тар бишектә ята ул.
Манный ашый да туя ул,
Елауларын куя ул.

*

Әллү-бәллү бәбкәсе,
Йокламыйдыр бәбкәсе.
Йоклар иде бәбкәсе,
Ими бирми әнкәсе.

*

Җылама, бала, җылама,
Йокың килгән, озама,
Атаң кайтыр — куй суяр,
Бер ботын сиңа куяр,
Бабаң кайтыр — бал бирер,
Анаң кайтыр — май бирер,
Агаң кайтыр — тай бирер,
Шул тайларга менәрсең,
Куй койрыгын имәрсең.

*

Әллем-әллем әл пәпә,
Ак бишеккә ят, пәпә,
Атаң кайтыр — бал бирер,
Анаң кайтыр — май бирер,
Ул майларга туярсың,
Җылавыңны куярсың.

*

Әлли-бәлли, күз нурым,
Сандугачым, былбылым,
Әниең кайтса, тук булырсың,
Сабыр итеп тор, улым.

*

Елама, бала, елама, бала,
Җылы катык сорама.
Атаң кайтыр, тәкә суяр,
Бер ботын сиңа куяр;
Атаң кайтыр кичкә,
Җылы катык мичтә.

*

Әлли-бәлли бәбкәсе,
Кая киткән әнкәсе?
Бигрәк елый бәбкәсе,
Нигә кайтмый әнкәсе?

*

Әлли-бәлли, бәү итә,
Кызым йокыга китә.
Кызым йокыга киткәч,
Әнисе кайтып җитә.

*

Әлли-бәлли итәргә
Бишек элдем балага.
Атасы киткән калага,
Нәрсә алып кайтыр балага.

*

Әллү-бәллү бәбкәсе,
Кая киткән әнкәсе?
Магазинга конфетка
Киткән икән әнкәсе.

*

Әлли-бәлли бәбкәем,
Хәзер кайтыр әнкәең.
Әнкәең кайтканчы
Сабыр ит, бәбекәем.

*

Әлли-бәлли бәбкәсе,
Кая киткән әнкәсе?
Каенлыкка җиләккә,
Гөлнарага бүләккә.
Анда җиләк күп икән,
Аю, бүре юк икән.
Әлли-бәлли, бәү итә,
Гөлнара йокыга китә.
Гөлнара йокыга киткәч,
Әнисе кайтып җитә.

*

Әллә-ли, бәллә-ли,
Кырда куян балалый.
Балалары өч кенә —
Безнең бәби кечкенә.

*

Әлли-бәлли, бәү итә,
Кәҗә көтүгә китә.
Кәҗә көтүгә киткәч,
Энем йокыга китә.

*

Аллаһу, аллаһу,
Кәҗәләрне талга ку.
Тал яфрагын ашасын —
Елавыгын ташласын.

*

Аллаһу, аллаһу,
Кәҗәләрне тауга ку.
Шилек башы уртласын —
Бәбекәем йокласын.

*

Әллиһу, бәллиһу,
Кәҗәләрне талга ку.
Кәҗә талны кимерсен,
Улым йоклап симерсен.

*

Песи — матур, нечкәбил,
Бала тирбәтергә кил.
Эшләсәң, буш калдырмам,
Кулларыңны талдырмам —
Майлы коймак бирермен,
Җылы сөт эчертермен.

*

Песи, песи, нечкәбил,
Бала тирбәтергә кил.
Җылы җирдә торырсың,
Ап-ак күмәч ашарсың.

*

Песи гөлне тибрәтә,
Әннә мине тирбәтә,
Әби укый белгәнен,
Бабай сөйли күргәнен.

*

Әлли-бәлли, бәү итәр,
Улым йокыга китәр.
Улым йокыга китмәсә,
Маэмай күтәреп китәр.

*

Әлли-бәлли, Бәхтияр,
Ызба артында бүре бар:
— Еламаганны кереп алма,
Елаганны кереп ал.

*

Әлли итәр, бәлли итәр,
Илнур йокыга китәр.
Илнур йокыга китмәсә,
Аюлар алып китәр.

*

Кызым, кызым, кыз кеше.
Кызыма килгән йөз кеше,
Йөз кешенең арасыннан
Сайлап алыр бер кеше.

*

Йокла, кызым, йокла, кызым,
Йокла, кызым, йом күзең.
Үсеп матур кыз булган соң,
Кияү табарсың үзең.

*

Улым, улым, ул кеше,
Улыма кирәк кыз кеше.
Кода булып йөрүләрне
Булдыралмый күп кеше.

*

Әлли-бәлли бишеге,
Кызыма килер йөз кеше.
Кияү булыр берсесе,
Баш астында йокысы.

*

Люли, люли, люлечкә,
Әниләргә күмәчкә.
Күмәчемнең тозы юк,
Кияүгә бирер кызым юк.

*

Әй бала, бала, бала,
Әй бала, бала, бала.
Шул баланы бага-бага,
Булды башым дивана.

*

Әлли итәр бу бала,
Бәлли итәр бу бала.
Бу баланы бага-бага
Башым булды пумала.

*

Жылама, бала, жылама, бала,
Атаң Казанга бара.
Прәннек-конфет апкайта,
Жылама, чукынган бала.

*

Елама, елама,
Жылы катык сорама.
Анаң килер кичкә,
Атаң керер мичкә!

*

Елама, елама,
Жылы катык сорама.
Жылы катык мичтә,
Әтиең килер кичкә,
Тибеп кертер мичкә.

*

Әлли-бәлли бәбкәсе,
Бигрәк ялкау апасы,
Су китерми әнкәсе,
Тик утыра бикәсе.

*

Әлли-бәлли бәбкәем,
Бәцә* тунын ябаем;

Бәцә тунын яптырмасаң,
Бүре тунын ябаем;

Бүре тунын яптырмасаң,
Төлке тунын ябаем;

Төлке тунын яптырмасаң,
Куян туны ябаем;

Куян туны яптырмасаң,
Кәжә туны ябаем;

Кәжә туны яптырмасаң,
Аю туны ябаем;

Аю тунын яптырмасаң,
Абыең тунын ябаем;

Абыең тунын яптырмасаң,
Әтиең тунын ябаем...
*(Шулай бала йоклап киткәнче жырлыйлар.)*

---

* Бәцә — көзән.

# ЮАТКЫЧЛАР

## Йокыдан уятканда

Тор, тор, тургай,
Таң-таң ата бугай.
Тургай, кил, чыпчык, чык,
Чырык, чырык, чырык!

*

Чырык, чырык, тургай,
Тәрәзәмә кунмай;
Бер кечкенә кошым бар,
Алып чыгып булмай.

*

Йә сандугач, күзең ач,
Тәрәзәдән, тургай, кач!

*

Гөр-гөр, гөлдергү,
Гөрләр күгәрчендер бу.

*

— Гөлдергү, гөлдергү,
Бигрәк чибәр, кемдер бу?
Тарап куйган чәчләре,
Өсте-башы бик ару.
— Гөлдергү, гөлдергү,
Бер әдәпле кыздыр бу,
Мәктәп дигән бакчада,
Чәчәктер бу, гөлдер бу!

*

Газиз балам, тор инде,
Йокың туйгандыр инде.
Бүтән балалар мәктәпкә
Килеп тулгандыр инде.

*

Әтәң кәсеп итәдер,
Иртән торып китәдер.
Әтәң тапкан акчалар
Бар нәрсәгә җитәдер.

*

Балам, булма пычрак,
Пычрактин бул ерак.
Өскә кигән киемнәрең
Булсын иде кардан ак.

*

Бәбекәем, тор, балам,
Комганнарга су салам.
Мәктәпләргә киткәнеңне
Сөенеп карап калам.

*

Тор, иркәм, тор инде,
Йокың туйгандыр инде.
Иптәшләрең мәктәпкә
Китә торгандыр инде.

*

Тор, тор, балам, тор инде,
Йокың туйгандыр инде.
Мәктәпләргә барыр өчен
Вакыт булгандыр инде.

*

Тор, тор, кызым, тор инде,
Йокың туйгандыр инде.
Чибәр кызлар таң суына
Бара торгандыр инде.

## Мунча чапканда

Әбине «әби» диген,
Бабайны «бабай» диген,
Аю кебек симез бул,
Бүре кебек җитез бул.

Теләгәннең телен яндырам,
Күзләгәннең күзен яндырам.
Көндез уйна, төнлә йокла,
Тфү, тфү, тфү!

Име-йомы шул булсын,
Тфү, тфү, тфү!

*

Атаң кискән утын түгел,
Анаң яккан мунча түгел,
Аюдай ага бул,
Бүредәй бөгә бул.
Аю баласы,
Бүре баласы,
Мунча ташы,
Бүрәнә башы.
Картны күрсәң, «бабай» диген!
Карчыкны күрсәң, «әби» диген!
Яшьне күрсәң, «абзый» диген,
«Җиңги» диген!
Тәмле-татлы телле бул!
Атаң ташы түгел —
Мунча ташы!
Минем кулым түгел,
Әйшә-Батманның кулы!
Минем телем түгел,
Идел кичкән инәкәләр теле!
Кәбестәгә су салдым,
Суы сарыксын!
Үзе калыксын!
Ят та йокла,
Тор да уйна!

*

Аю баласын чабам,
Бүре баласын чабам.
Бәхетле бул,
Тәүфыйклы бул,
Ата-анаңа ихтирамлы бул,
Тәмле телле бул,
Алтын канатлы бул,
Анаңны ана ит,
Атаңны ата ит,
Әбине «әби» диң,
Бабаңны «бабай» диң.

*

Атаң кискән утын түгел,
Инәң яккан мунча түгел.
Мунча ташы, бүрәнә башы,
Улым бүредәй булсын,
Мичтәй-морҗадай булсын.
Аю-букәй баласы,
бүре-букәй баласы
Бәхетле, тәүфыйклы булсын.
Олыларны олы итсен,
кечеләрне кече итсен,
Тәмле-татлы телле булсын,
«Әтекәем-әнекәем,
Әбекәем-бабакаем»,— диеп
Әйтеп торырлык булсын.

*

Атаң кискән утын түгел,
Анаң яккан мунча түгел.
Имән кебек нык булсын,
Каен кебек ак булсын,
Төнлә йокласын,
Көндез уйнасын.

*

Атаң кискән утын түгел,
Инәң яккан мунча түгел,
Олыны күрсәң,
«бабакай» диген,
Кечене күрсәң,
«абыкай» диген,
Ата-инәңә шәфкатьле бул,
Гомерең озын булсын,
Ризыгың киң булсын,
Исән-сау яшә,
Бәхетле, тәүфыйклы бул.

*

Таштай таза булсын,
Судай сылу булсын,
Киртәдәй озын булсын,
Кибәндәй юан булсын,
Аналы-аталы булсын,
Алтын канатлы булсын,
Ипиле-тозлы,
уллы-кызлы булсын,
Талигалы,
тәүфыйклы булсын,
Яшьләрне күрсә,
«дәдәй» дә «тәтәй» дисен.
Картларны күрсә,
«әби» дә «бабай» дисен.
Бәхетле булсын,
тәмле телле булсын.

*

Май әнзарунә,
Елкы — иясенә,
Май — гөбесенә,
Имән — чокысына.
Вә лай әмширунә
Чыбыркылар белә!

## Коендырганда

Кәбестәгә су салдым,
Суы сарыксын,
Үзе калыксын,
Имәндәй таза булсын,
Үзәктәй озын булсын.
Ябалактан йон ал,
Бүдәнәдән — май,
Кәбестәдән — аклык,
Судан — пакьлек,
Баламнан килер
дөньяга шатлык.

*

Суы сарыксын, үзе калыксын,
Бәхетле, тәүфыйклы булсын,
Иманлы җаннардан
яралган булсын,
Ата-инәсенә
шәфкатьле булсын,
Олыга-кечегә
мәхәббәтле күренсен,
Мичтәй, морҗадай нык,
Дөядәй зур булып үссен.

*

Суы сарыксын,
Үзе калыксын,
Таза, көр булсын,
Мал таба торган булсын.

*

Суы сарыксын,
Үзе калыксын,
Ятып йокласын,
Торып уйнасын,
Елап тормасын,
Елак булмасын.

*

Суы сарыксын,
Үзе калыксын,
Тигез канатлы булсын,
Озын гомерле булсын,
Бәхетле, тәүфыйклы булсын,
Игелекле, шәфкатьле булсын.

*

Дәү бул, бай бул,
Тәүфыйклы, талигалы бул,
Чыршыдай озын бул,
Параттай кызыл бул,
Имәндәй таза бул,
Суы сарыксын, үзе калыксын.

## «Үс-үс» иттергәндә

Сузылсын, су буе булсын,
Киерелсен, киртә буе булсын,
Бәхетле, тәүфыйклы булсын,
Ата-анасына шәфкатьле булсын.
Атасына, анасына,
Шәфкатьле бала булсын,
Сүзе үтемле булсын,
Үзе сөйкемле булсын.

*

Аю баласы булсын,
Бүре баласы булсын,
Бүреккә саласы булсын,
Әбисенә, бабасына,
Аю баласы,
Бүре баласы,
Үсәр монысы,
Туар яңасы.

2*

*

Ябалактан — җон,
Бүдәнәдән — май.
Карлыгач кебек
җитез бул.
Беркемгә дә тоттырма.

*

Казлар канат бирсен,
Торналар аяк бирсен,
Бүдәнәләр май бирсен,
Ябалаклар йон бирсен,
Балам зур үссен,
Үс-үс-с-с!

*

Үчти-үчти сикерсен,
Каймак ашап кикерсен;
Әткәсе бу балага
Тәмле мәмәй китерсен.

*

Үчтеки, үчтеки,
Кәкре сыйрак кечтеки.
Кәкре сыйрак төзәер,
Үзе дә бик кәпрәер.

## Тез өстендә сикерткәндә

Деңки-деңки деңләсен,
Моны кызлар өндәсен.
Бу бармасын, назлансын,
Кызлар эче ут янсын.

*

Деңки-деңки деңсары,
Атасы күк сап-сары,
Сары булса — сандугач,
Кара булса — карлыгач,
Галим килсә, ишек ач,
Надан килсә, чыгып кач!
Галимнәрнең кулында
Каләм белән хат булыр,
Наданнарның кулында
Көрәк белән чүп булыр.
Галимнәргә иярсәң,
Постау* туннар киярсең.
Наданнарга иярсәң,
Ертык чикмән киярсең.

*

Деңни-деңни, деңнекәй,
Өйдә микән Миңлекәй.
Миңлекәйнең бер кызы бар —
Бирер микән Миңлекәй.

*

Деңки-деңки деңем бар,
Алты басма җебем бар.
Яучы килсә, миңа килсен —
Мәрьям атлы кызым бар.

*

Деңки-деңки деңләсен,
Акчалары меңләсен.
Моны күргән егетләр
Алабыз дип өндәсен.

*

Денки-денки, денкидән,
Кыз алабыз Тенкидән**,
Булса булсын Мәртеннән***,
Улыбызның дәртеннән.

*

Сикерсен, сикерсен,
Сиксән икене яшәсен.
Йөгерсен, йөгерсен,
Йөз дә егермене яшәсен.

*

Чәбәк-чәбәк әткәсе,
Биетеп тора әнкәсе,

* Постау — сукно.
***** Тенки, Мәртен — авыл исемнәре.

Такмак әйтә апасы,
Өзелеп тора тәтәсе,
Авызын-күзен мимылдатып
Карап тора әбкәсе.

*

Әтисенә ай кебек,
Әнисенә көн кебек,
Апасына гөл кебек,
Бабасына туп кебек,
Килеп-киткән кешеләргә
Чүп кадәр дә юк кебек.

*

Бабасының нисе бу?
Тауга менәр таягы.
Әбисенең нисе бу?
Сөт өстендә каймагы.
Атасының нисе бу?
Шамакый* кызыл билбавы.
Тутасының нисе бу?
Энҗе-мәрҗән кулбавы.

*

Үс-үс, үс итә,
Балам үсеп тә җитә.
Булчыл, булчыл,
булчыл бул,
Бүдәнәдәй тулчыл бул!
Үр куяныдай күзле бул,
Адәм тапмас сүзле бул!
Минем кулым түгел,
Әйшә-Батман кулы,
Коенганың — Идел суы,
Йөрер юлың — атаң юлы,
Торыр җирең —
бабаң җире,
Сайрар телең — анаң теле,
Карышма да тибешмә,
Яңа кердең инешкә,
Киерелгәндә — киртә буе,
Сузылганда — солы буе.
Үс-үс!

* Шамакый — шәмәхә.

*

Минем балам ап-ак,
Күл өстендә — яфрак.
Күрә алмаганның
күзе чыксын,
Күзләренә — таш-туфрак!
Зу-у-ур үс!

*

Үс, үс, улым, үс әйдә,
Дөнья бик киң, сыярсың.
Аягың җиргә терәрсең,
Башың күккә сузарсың.

Бу җирләргә сыймасаң,
Галәмнәргә чыгарсың.
Күчтәнәчләр апкайтып,
Әнкәеңне сыйларсың.

*

Зур үс, зур укы,
Ата-инәле бул,
Алтын канатлы бул,
Итагатьле бул,
Һәрвакыт яхшы укы,
Олыны олыла,
Кечене мәртәбәгә өйрәт.

*

Ата-аналы булсын,
Алтын канатлы булсын,
Көндез уйнап, төнлә йоклап,
Тәмле-татлы телле булсын.
«Абыс түткәйләрдә» диген,
«Мулла түткәйләрдә» диген,
Каравыл агачы тыныч,
Минем бәбкәм дә тыныч.
Үс,үс, үс!

*

Әт иткән, бәт иткән —
Кәҗәбез кая киткән?
Кәҗәбез суга киткән,
Минем бәби зур үскән.
Үс, үс, үс!

## «Үчти-үчти» иттергәндә

Үчти-үчти, үчтеки,
Үсмәгәнгә кечтеки,
Үскәченнән зур булыр,
Зур булгачтын туй булыр.

*

Үчтеки, үчтеки,
Үсмәгәнгә кечтеки,
Үсә-үсә зур булыр,
Бигрәк матур кыз булыр.

*

Үчти-үчти сикерсен,
Каймак ашап кикерсен.
Әтекәсе магазиннан
Бер шылтырмак китерсен.

*

Үчтеки, үчтеки итәр бу,
Үсеп буйга җитәр бу.
Үтеп барган бар кешегә
Сәлам биреп китәр бу.

*

Үчти-үчти сикергән,
Майлар ашап кикергән.
Атасына-анасына
Алтын сәгать китергән.

## Баланы биеткәндә

Әти, әти, эттәти,
Минем улым бик тәти.
Минем улым бик тәти дә,
Йөреп китәр ул тәпи.

*

Улым, улым, ул егет,
Улым инженер егет.
Үсеп җитәр, зур булыр,
Улым инженер булыр.

*

Егете егет икәндер,
Бүрке бәрхет икәндер.
Бу егетнең берләр сүзе
Шикәр-ширбәт икәндер.

*

Улым, улым, уламан,
Улыма мин кыз алам.
Аның күңеле була да,
Минем киленем була.

*

Бу кем улы, кем улы —
Якалары каюлы,
Торса урыны җыюлы,
Ятса урыны җәюле.
Кесәсендә куллары,
Тау астында юллары,
Шул юллардан үткәндә
Карап кала кызлары.

*

Биесен лә, биесен лә,
Биек тауга менсен лә,
Нәзек итек кисен лә,
Кызлар моны сөйсен лә!

*

Улым, улым, ул кеше,
Узаманга тиң кеше.
Тиң кешеләр күп булыр,
Улым бер дигән булыр.

*

Егет кеше мут булыр,
Ике күзе ут булыр.
Егет кеше бер сызгырса,
Кызлар күзе ут булыр.

*

Биече, улым, биече,
Би кызларын алырбыз;
Би бирмәсә, хан бирер,
Хан бирмәсә, бай бирер.
Байның кызы урынлы,
Ике күзе эренле,
Ярлы кызы яркадай,
Ике күзе чаркадай.

*

Улым, улым, ул кеше,
Улым түгел, бур кеше.

*

Чәбәк, чәбәк, чәптеки,
Түбән авыл Әптеки.
Әптекинең бер кызы бар,
Чуклы балак атлы кый.

*

Биесен кызым, биесен,
Билендин гөлләр коелсын.
Моны күргән егетләрнең
Сөмсерләре коелсын.

*

Минем кызым бик иркә,
Башларында — кәсинкә,
Күлмәге дә сәрпинкә,
Аягында — бәтинкә,
Алтын чәчле, зәңгәр күзле
Коеп куйган кәртинкә.

*

Биече, кызым, биече,
Аягың җиргә тиерче.
Дәү әнигә йөгенче*,
Уң аягың чигерче.

*

Нәни кызым нәнкә күк,
Кечкенә генә тәңкә күк,
Алма, алма, алма күк,
Кечкенә генә салма күк.

*

Чәпри кагар кызлары,
Авыртмасын куллары,
Билләренә таянып
Биеп китәр уллары.
Авыртса да авыртсын
Кул чапканның куллары.

*

Бие, кызым, бие, кызым,
Биегәнең күрием.
Анда басма, монда бас,
Ихласыңны белием.

*

Биесен кызым, биесен,
Билендин гөлләр түгелсен.
Моны күргән егетләрнең
Эч-йөрәге өзелсен.

*

Биече, кызым, биече,
Аягың җиргә тиерче.
Биюеңә сөенче,
Өстең-башың киенче.

*

Бие, кызым, биесәнә,
Кара бәрән бирермен,
Быелгысы тәкә булса,
Яренгесен** бирермен.

*

Бие, кызым, бие, кызым,
Быелгы бәрән бирермен;
Быелгысын яратмасаң,
Җирәнгесен бирермен;
Җирәнгесен яратмасаң,
Артыңа чыбык бирермен.

---

* Йөгену — уң аякны аз гына артка чигереп, иелеп атлау. Олылар алдында хөрмәт күрсәтү йоласы.

** Яренге — киләсе елгы.

*

Кызым, кызым, кыз кеше,
Кызым булыр мут кеше.
Кияүгә дә бирермен,
Кияүле дә булырмын.

*

Әй, чулпысы, чулпысы,
Бигрәк матур тәңкәсе.
Аккош микән, былбыл микән
Моны тапкан әнкәсе.

*

Кызым барган урманга,
Башын бәргән фурманга.
Башын бәреп канаткан,
Аны әнкәсе яраткан.

*

Әрес-бәрес, такталык,
Су буенда ак балык.
Ак балыкның күзе юк,
Кияүгә бирер кызы юк.

*

Минем балам бал кебек,
Сыгылып торган тал кебек,
Авызы-борыны уймактай,
Өсте утырган каймактай.

*

Түллер-түллер, түллечкә,
Бодай чәчтем күмәчкә.
Күмәч ашап кикергән,
Тәрәзә аша сикергән.

*

Балам бии, багыгыз,
Кесәгезне кагыгыз,
Кәнфитегез булмаса,
Магазиннан алыгыз.

*

Тыпыр-тыпыр биидер,
Аягы җиргә тимидер,
Очкан коштай талпынып,
Канатларын кагынып,
Һәп, һәп, һәп!

*

Ай диләр, ай диләр,
Бу абзый бик бай диләр.
Бу абзыйның капчыгында
Баллы прәннек бар диләр.

*

Кара сыер каймагын
Каерып алып булмыйдыр.
Атасыннан баласын
Аерып алып булмыйдыр.

*

Атасы дегет чиләге,
Анасы күмер чүлмәге;
Анадан туган баласы
Пешкән кура җиләге.

*

Чәбәк-чәбәк эткәсе,
Биетеп тора әнкәсе,
Такмак әйтә апасы:
Әйтә дидер, дүрттә-тә!

*

Әтисе дә ярата,
Әнисе дә ярата,
Апалары, абыйлары —
Барысы да ярата.

*

Булчыл, булчыл,
булчыл бул,
Бүдәнәдәй тулчыл бул.
Үр куяндай күзле бул,
Адәм тапмас сүзле бул.

*

Эткәсенә алдыр ул,
Әнкәсенә гөлдер ул.
Килеп-киткән кунакка
Шишара да түгел ул.

*

Әй биючем, биючем,
Биеп чүгеп йөрүчем.
Шыгыр-шыгыр иттереп
Читек-кәвеш киючем.

**Баланы тәпи йөрергә өйрәткәндә**

Вак кына, туак кына,
Бәләкәй генә, куак кына.
Куак асты саз гына,
Бөдрә чәчле кыз гына,
Кил, уйнаек аз гына.

*

Тәп-тәп атлап китә бу,
Ышкафларга җитә бу,
Тәп-тәп йөреп зур үскәч,
Мәктәпләргә китә бу.

*

Кәҗә, кәҗә, мә, кәҗә,
Әрәмәгә бар, кәҗә.
Савар идем утырып,
Тустагымны тотырып.
Йөрер идем котырып,
Талдан талга тотынып.

*

Тыпый-тыпый карлыгач,
Кунак килсә, казан ас,
Кунак ялгыз ашамас,
Үземнең дә карыным ач.

*

Текер-текер йөресен,
Тигәнәк утын китерсен,
Әтисе белән әнисе
Ягып җылынып кинәнсен.

*

Текер-текер йөресен,
Тигәнәк моңар тимәсен,
Күп кешеләр моны сөйсен,
Күз дә моңа тимәсен.

*

Йәле, кил әле, кил әле,
Килә аласың микән әле?
Камыт аякларың белән
Баса аласың микән әле?

*

Дүрт аяк,
Камыт аяк,
Кырыгаяк.
Тегәрҗеп муен,
Төймә баш,
Ник йөрмисең, карлыгач?
*(Монысын йөрмәгән балага әйтәләр.)*

*

Дүрт аяк, кәкре сыйрак,
Атлый белә микән ул?
Авызына мәмәй бирсәң,
Ашый белә микән ул?

*

Минем кызым кечкенә,
Бик охшаган үземә.
Әкрен басып, вак-вак атлап
Кил, күз нурым, җаныма.

*

«Тәй-тәй» ит, бала,
«тәй-тәй» ит,
Атаң прәник китерер;
«Тәй-тәй» итеп килмәсәң,
Үзе ашап бетерер.

## Кыз баланың чәчен тараганда

Килегез, кошлар, килегез,
Кыл түбәгә менегез;
Чәчтин аркан ишегез,
Бу баланы суга
өстерәп төшегез.

*

Кияве — сиңа, бүләге — миңа.
*(Кызларның чәчен тарап үргәч, толым төбенә сугып әйтелә.)*

## Тел ачтырганда

Чәп-чәп ит, бала, чәп-чәп ит,
Чәп-чәп иткәч үсеп кит,
Чәп-чәп ит тә йөреп кит,
Белгәнеңне сөйләп кит.

*

Әт, әт-әттә дип әйт,
Әтәч койрыгы бирем.
Ән, ән-әннә дип әйт,
Әлбә бирем.
Ап, ап-апа дип әйт,
Ак алма бирем.
Әп, әп-әби дип әйт,
Әфлисун бирем,
Тешеңә йомшак булыр.

*

И ну нану, ну нану,
Насыйрлар катында бу,
Чокырчада* чыр да чу,
Дардамышта** дыр да шу!..

*

Әлеш ит, әлеш, бәлеш!
— Әлеш, бәлеш!
Кандалага — салма,
Кызыма — алтын алма.

## Баланың туган көнендә әйтелә

Туганыңа сөенмә,
Торганыңа сөен.
Торганыңа сөенмә,
Тәүфыйклы булганыңа сөен.

# МАВЫКТЫРГЫЧЛАР

## Баланың бармак исемнәрен атау, рольләр бирү (бармак уеннары)

Баш бармак,
Балан ияк,
Урта бармак,
Убырлы карчык,
Яшь бәпчек.

Баш бармак,
Балан ияк,
Урта тияк,
Әби-чеби,
Нәни бәби.

---

*,** Чокырча, Дардамыш — Казан арты авыллары.

*

Баш бармак,
Балан ияк,
Урта тияк,
Чүрәкәй үрдәк,
Чум да чык!

*

Баш бармак,
Балан үрдәк,
Тырми төрмәк,
Сорми сөрмәк,
Кечкенә генә бармак,
Көтек, көтек, көтек!

*

Баш бармак,
Бетән тырнак,
Урта тирәк,
Ука кала,
Казакъ бала.

*

Баш бармак,
Батан үрдәк,
Урта бармак,
Кечкенә бәбәй,
Чып-чып, чыңчалак.

*

Баш бармак,
Баран иргәк,
Урта тирәк,
Чүлдер чүлмәк,
Кечкенә бәбәй.

*

Бу бармак — бабай,
Бу бармак — әби,
Бу бармак — әти,
Бу бармак — әни,
Бу бармак — нәни бәби,
Аның исеме — чәнти.

*

Баш бармак бау ишә,
Имән бармак имән кисә,
Урта бармак ут әзли,
Атсыз бармак ат җигә,
Чәнчә бармак чәй эчә.

*

Баш бармак баш кашый,
Имән бармак имән ташый,
Урта бармак утын яра,
Атсыз бармак ат куа,
Чәнти бармак чәй эчә.

*

Баш бармак башы белән йөри,
Имән бармак имән кисә,
Урта бармак утын яра,
Атсыз бармак ат әзли,
Чәнти бармак чәй эчә.

*

Баш бармак:
— Бал ашыйсы килә.
Имән:
— Чиләктән алып ашыйк.
Урта:
— Сорамыйчамы? Тотылырбыз.
Атсыз:
— Юк, котылырбыз.
Чәнчә:
— Сез котылсагыз да,
мин котыла алмам,
мин кечкенә, чаба алмам.

*

Баш бармак:
— Ботка пешерик,— ди;
Имән бармак:
— Ярма юк,— ди;
Урта бармак:
— Үтечкә алыйк,— ди;
Атсыз бармак:
— Аны кайчан түләрбез?— ди;
Чәнти бармак:
— Ашыйк та качыйк!
Мин кечкенә, күрмәсләр,— ди.

*

Бусы әйтә: — Бал алыйк.
Бусы әйтә: — Акча юк.
Бусы әйтә: — Бурычка.
— Аны ничек түләрбез?
— Качарбыз да китәрбез,
Бер почмакка керербез.
*(Баланың култык астын кытыклыйлар.)*
— Ашыйсы килә.
— Кайдан алыйк?
— Байдан алыйк.
— Ничек түләрбез?
— Ашыйк та качыйк.

*

— Әйдә.
— Кайда?
— Бал ашарга.
— Тотарлар.
— Мин барда курыкмагыз,
Мин үзем баш ла!

*

— Монда май бар иде,
кая киткән?
— Песи ашаган.
— Песи кая киткән?
— Салам астына кергән.
— Салам кая киткән?
— Сыер ашаган.
— Сыер кая киткән?
— Су эчәргә киткән.
— Су юлы кайда?
Кети, кети, кети!
*(Кытыклыйлар.)*

*

— Бармак, бармак,
Кайда булдың?
— Бу абый белән
баланга бардым,
Бу абый белән
ярма ярдым,
Бу абый белән
чәй эчтем,
Бу энем белән
биергә төштем.

*

— Бармак, бармак,
кайда булдың?
— Бу абый белән
урманга бардым.
— Бу абый белән
кырда йөрдем.
— Бу абый белән
ботка ашадым.
— Бу абый белән
җыр җырладым.

*

Олыга — утын ярырга,
Ә сиңа — су китерергә,
Уртага — мичкә ягарга,
Ә сиңа — аш пешерергә;
Чәнчәгә — җырлый башларга,
Дусларның күңелен ачарга.

*

Баш бармак,
Баран үрдәк,
Урта бармак,
Убыр тырнак,
Кечкенә бәбәй,
Куырмач куыр, куыр!
*(Учын кытыклый.)*
Талкан тарт, тарт!
*(Кулын әйләндерә.)*
Монда серкә!
*(Терсәген чемет.)*
Монда черки!
*(Беләгенә куча.)*
Монда борчак!
*(Иңбашына менә.)*
Кети, кети, кети!
*(Култыгына тыгыла, кытыклый.)*

*

Карга килер — казан асар,
Торна килер — тоз салыр,

Саескан килер —
салма салыр,
Песнәк килер — пешерер,
Чыпчык килер — төшерер,
Моңа бирер, моңа бирмәс,
Моңа бирер, моңа бирмәс,
Кечкенә түти туймый калыр,
Кетер, кетер, кетер,
Казан төбен кимер...
*(Чәнчә бармагын тотып, баланың уч төбен кытыклыйлар.)*

*

Карга килгән — казан аскан,
Чыпчык килгән —
бәрәңге әрчегән,
Торна килгән —
камыр баскан,
Сыерчык килгән —
аш бушаткан,
Тилгән килгән — бүлгән,
Моңар биргән, моңар биргән,
Моңар биргән, моңар биргән,
*(чәнчә бармакка җитеп)*
Моңар бирмичә калдырган,
Мич астыннан куян чыга:
Пырыйк, пырыйк, пырыйк!
*(Кытыклыйлар.)*

*

Карга килер — казан асар,
Тургай килер — тоз салыр,
Ябалак килер — ялап калыр,
Бүдәнә килер — бүлеп бирер,
Монысына бирер,
монысына бирер,
Монысына бирер,
монысына бирер,
Монысына тими калыр:
Казан төбен кетер,
кетер, кетер.

*

Карга килде — казан асты,
Торна килде — тоз салды.
Саескан килде —
салма салды,
Күгәрчен килде —
күп ашады,
Кетеки бәби туймый калды.
Кетер, кетер, кетер,
Казан төбен кимер.

*

Карга килгән — казан аскан,
Саескан килгән — су салган,
Күгәрчен килгән —
сөт салган,
Чыпчык килгән —
май салган,
Бусы ашаган, бусы ашаган,
Бусы ашаган, бусы ашаган.
Бусы, кечкенә булганга,
Кетер, кетер казан кырган.

*

Карга килде — как салды,
Торна килде — тоз салды,
Кунак килде — куй суйды,
Уртасына май салды.
Бу ашады, бу ашады...
*(Чәнчәгә җиткәч)*
Бу туймый калды.
— Инәкәү,
мин туймый калдым!
— Кара сыерның
бозавын эзләп кайт!
— Цереп, цереп, цереп!
— Инәкәү, мин туймый
калдым.
— Казан төбен кырып аша.
— Кырыч, кырыч, кырыч!
— Булыр, казан
төбен төшерерсең.

*

Саескан сары май китерә,
Тургай туң май китерә,
Бүдәнә килә — бүлеп бирә,
Чыпчык килеп өләшә,
Миңа бир дә миңа бир!

## Бармак санашулар

Бер дисәң — беләү,
Ике дисәң — игәү,
Өч дисәң — өчаяк,
Дүрт дисәң — түшәк,
Биш дисәң — бишек,
Алты дисәң — ашык,
Җиде дисәң — җилбегән*,
Сигез дисәң — сирәй**,
Тугыз дисәң — тургай,
Ун дисәң — очмак,
Унберенче — чыкмак.

*

Бер — бермәк,
Ике — икмәк,
Дүрт — дүртмәк,
Биш — бишмәт,
Алты — атмак,
Җиде — җитмәк,
Сигез — сикмәк,
Тугыз — тукмак,
Ун — уймак,
Таба тулы коймак,
Мә сиңа да бер бармак!
*(Балага бер бармак тоттыралар.)*

*

Берәү — беләү,
Икәү — игәү,
Өч — очаяк,
Дүрт — дурычмак***,
Биш — бишек,
Алты — ашык,
Җиде — җидегән,
Сигез — сикерткә,
Тугыз — тумыртка****,
Чыгарганнар йомырка.

*

Берәм-берәм,
Икәм-икәм, икәләтәм,
Дип-дипләтәм,
дилә кошым,
Ак бавыр, күк бавыр,
Салам сатам, аласыңмы?
Диваратка, дисәткә.

*

*(Ун бармакны бишкә чыгару.)*
Бер дидем, ике дидем, өч,
Өчен алып дүрт дидем, биш.
*(Һәр сүзгә бер бармак туры килә.)*

*

Ике дидем, дүрт дидем, алты,
Алтыны алып сигез дидем, ун.

*

*(Өч бармакны кырыкка чыгару.)*
Урам, тыкрык, кырык.

*

*(Биш бармакны унга чыгару.)*
Арпа, бодай, солы, он, ун.

*

*(Биш бармакны йөзгә чыгару.)*
Итек, читек, энә, без, йөз.

*

*(Биш бармакны меңгә чыгару.)*
Арыш, бодай, солы, он, мең.
Түшәк, ястык, юрган, йон, мең.

---

* Җилбегән — җиде башлы елан, дию.
** Сирәй — черки.
*** Дурычмак — дүрт почмак, боккән.
**** Тумыртка — тукран.

*

*(Уч бармакны йөзгә чыгару.)*
Бер меш, ике меш, өч меш,
дүрт меш, биш меш,
Алтмыш, җитмеш, сиксән,
туксан, йөз.

## «Күк-кү, чыпчык» уеннары

Күк-кү, чыпчык,
Тәрәзәдән очып чык,
Наиләгә баллы калак
кертеп чык.
Илдарга сөт куйган идем,
Ашамаса, эчеп чык!
Илдусның башына
бал сөртеп чык,
Галинең башына
май сөртеп чык!
Әлфиягә баллы кашык,
Майлы ботка биреп чык!
*(Уенда аркага кочтырып, алга-артка селкенәләр.)*

*

Кү-күк, карга,
Калага барганың бармы?
Галине күргәнең бармы?
Күгәрчен, карга,
чәүкә, чыпчык,
Тәрәзәдән очып чык!
Чыпчык,
Галинең башын чукып чык!

*

Күк-кү, чыпчык,
Тәрәзәдән очып чык,
Галиянең өстенә
Матур күлмәк биреп чык.

*

Күк-кү, чыпчык,
Минем матур апаема
Тәмле прәннек алып чык.

*

Кү-күк, карга,
Калага барганың бармы?
Калага барып ни таптың?
Карга ботын ник каптың?

*

Кәккүк, карга, чыпчык.
Фәритнең башына
сугып чык.

## «Песием, песием...» уены

*(Баланың кул аркасын сыйпап.)*
Песекәй, песекәй,
Ала мачы сөт эчә,
Кара мачы күз кыса.
Кит дигәндә китмәсәң,
Лапацага чап итә.
*(Алып өлгермәсә, кул сыртына «чәп» итәләр.)*

*

Песи, песи, пескәем,
Келәткә кермә, бал ашама;
Базга төшмә, май ашама,
Прес, прес, прес!

## Башка төрлеләр

Олы урман — чәч,
Кола ялан —маңгай,
Елкылдык — күз,
Мышкылдык — борын,
Чәпелдек — авыз,
Кәкерешкә — кул,
Тәртешкә — аяк.

*

Әбиең килсә, болай кара,
Бабаең килсә, болай кара;
Әтиең кайтканын көтик әле,
Кети-кети уйныйк әле:
Кети, кети, кети...

*

Уңга карасам — әби,
Сулга карасам — бабай,
Мич астыннан куян чыккан —
Тырт!





## Әби-бабай, әйдәме сез?..

Әүвәл заманнарда да балалар рәхәтләнеп күңел ача торган бәйрәмнәр уздырыла иде микән? Әлбәттә, ул чорларда да заманына күрә үз бәйрәмнәре, күңел ачулары булган. Шуларның берсе — Нәүрүз бәйрәме. Ул яз көне, карлар эреп, гөрләвекләр аккан чорда, 21 мартта уздырыла торган булган. «Нәүрүз» сүзе татарларга фарсы теленнән кергән һәм «яңа көн» дигән мәгънәне белдерә. Бу бәйрәмне безнең бабаларыбыз «яңа көн», ягъни яңа елны каршы алу бәйрәме буларак үткәргәннәр. (Аптырашта калмагыз, элек төрки халыклар: татарлар, үзбәкләр, казакълар, азәрбайҗаннар һәм башкалар яңа ел башын 21 марттан исәпләгәннәр.)

Нәүрүзнең нинди тәртиптә уздырылуын олы кешеләр болай сөйлиләр: көн туу белән урамга чыгып китәсең. Анда бүтән малайлар җыелып та өлгергән. Барың бергә авыл башына китәсең һәм иң кырый йортка барып керәсең. Бәйрәмнең бөтен йоласына туры китереп, керә-керешкә исәнлек-саулык сорашып, хуҗаларны бәйрәм белән котлыйсың. Хуҗаларны сәламләүнең махсус такмаклары була, шуларны әйтәсең.

Әйтик, берең:

Ач ишегең, керәбез,
Нәүрүз әйтә киләбез,
Аш-сый көтеп торабыз,— ди.

Икенчесе:

И Иш бабай, Иш бабай,
Мич башыннан төш, бабай,

Капчык авызын чиш, бабай,
Бер тиен акча бир, бабай,
Нәүрүз мөбарәк булсын!— ди.

Өченчесе:

Нәүрүз әйттек без сезгә,
Хакын бирегез безгә:
Яшегез житсен йөзгә,
Малыгыз артсын көзгә,
Нәүрүз мөбарәк булсын,— ди.

Хужалар шат: «Әйдәгез, рәхим итегез»,— дип «биеп кенә» йөриләр Өстәлгә без — нәүрүзчеләр өчен тәм-төмнәр дә пешереп куелган Хужа шуларны безгә тарата. Күчтәнәчләр таратылгач: «Ярый, булды бу!»— дип кенә өйдән чыгып китеп булмый бит инде, хужаларнын да күңелен күрү кирәк. Тотынасың шунда төрле кызыклы такмак-такмазалар «сибәргә», бәет әйтергә.

Йоланың бөтен рәвешен китереп үтәгәч, хужаларга «концерт» та күрсәткәч, рәхмәт әйтеп, изге теләкләр белән чыгып китәсең. Шул рәвешчә бөтен авылны йөреп чыккач, бер төшкә жыелып күчтәнәчләрне барлый башлыйсың: кемгә нәрсә биргәннәр, күпме биргәннәр. Китә сыйлашулар, уен-көлке, ыгы-зыгы... Кояш баегач кына өйгә кайтасың.

Ярый, хуш. Нәүрүз узып китә, сукага төшәр алдыннан — Сабан туйлары. Ул узуга, халык сабанга төшә. Жирләр сөрелеп бетүгә балаларга тагын кызыклы манзара башлана. Анысы «Йомырка бәйрәме» дип атала. Аны уздыру тәртибе беркадәр «Нәүрүз»гә охшаган: иртә белән авыл балалары бергә жыелып өй борынча йөрисең. Барып керәсең берәүнең ишегалдына да дәррәү такмаклый башлыйсың:

Әби-бабай, өйдәме сез,
Бер йомырка бирәмсез?
Бер йомырка бирмәсәгез,
Тимерчегә барырмын,
Тимер тукмак алырмын,
Чүлмәгеңне ярырмын.

Шунда йомырка тутырылган чүлмәкме, тубалмы күтәреп хужа килеп чыга. «Хуш килдегез, оланнар, мәгез, сыйланыгыз!»— дип һәммәсенә пешкән йомырка өләшеп чыга. Шуннан:

Тавыгың салып утырсын,
Иләк-иләк тутырсын,
Чиләк-иләк тутырсын,
Йомыркагыз күп булсын,—

дип, рәхмәтләр әйтеп чыгып китәсең. Шул рәвешчә авылны йөреп чыгып, байтак йомырка жыйгач, атлыйсың басуга, «Йомырка уены» уйнарга. Сөргән жир өстенә йомыркаларны тезеп куясың да йон яки чүпрәк туп белән чиратлап шуларга ыргытасың. Тубың кайсы йомыркага тисә, ул синеке була. Шул рәвешчә йомыркалар алыныр

бетканче уйныйсың да, китә санаш: кем күпме откан? Иң күп йомырка җыйган кеше җиңүче була. Аннан соң башлана йомырка белән сыйланулар. Туйганчы ашагач, калганнарын сөргән җир өстенә чәчеп калдырасың. Аның йоласы шулай, әгәр дә басуга йомырка ыргытсаң, башактагы орлыклар йомырка кадәрле булып үсә, имеш.

Бу бәйрәм узгач, авыл халкы чәчүгә төшә. Чәчүләрдән соң балаларны тагын бер кызыклы тамаша көтә. Анысы «карга боткасы», яки «карга туе» дип атала. Ул үзе бөтен авыл халкы бәйрәме булса да, аны оештыру күбрәк бала-чагага тапшырыла. «Карга боткасы» буласы көнне иртә белән бер төркем булып җыеласың да китәсең урам буйлап. Карганың канат какканына охшатып кулларыңны җилпи-җилпи бертуктаусыз кычкырып такмаклыйсың:

Карга әйтә: «Кар, кар,
Туем җитте — бар, бар!
Ярма, күкәй алып бар,
Сөт-маеңны тагын ал!
Бар, бар, бар!» — дисең.

Шулай бөтен авылга сөрән салып чыккач, карты-яше, баласы-чагасы — барысы да итен, маен, ипи-тозын, йомыркасын алып, су буендагы болынга җыела. Апалар казан, пешерәләр ботка. Ашыйлар-эчәләр, калган азыкларны елгага, яр буйларына чәчеп калдыралар, янәсе, җир-су да сыйдан авыз итсен. Аннан китә инде су сибешүләр. Барысы да лычма су булса да, «Нигә миңа су сиптең?» дип, беркем дә үпкәләми, чөнки йоласы шулай: «карга боткасы»нда су сибешеп уйнасаң, җәй көне яңгырлар җитәрлек ява, игеннәр мул була, диләр.

Күрәсез, әүвәл заманнарда да балалар өчен күңелле бәйрәмнәр булган. Шунысы кызыклы: аларда безнең борынгы бабаларыбызның уй-хыяллары, табигатькә һәм тормышка карашлары ачык чагыла. Әйтик, өй саен кереп теләкләр теләү, табигать кочагында ботка пешерү, «йомырка уены» уйнау һәм калган ризыкларны җиргә, суга сибеп калдырулар борынгы бабаларыбызның табигатькә һәм дөньяга хыялый караште булуларын, табигатькә багышлап йола бәйрәмнәре уздырсаң, аны сыйлап «күңелен күрсәң», ул кешеләргә мәрхәмәтлерәк булыр дигән ышану белән яшәгәннәрен ачык сиземләргә була. Алар безгә борынгы бабаларыбызның көнкүрешен, уй-хыялларын, рухи тормышын ачыкларга; кешелек җәмгыятенең рухи һәм иҗтимагый карашларының үсеш юлын күзалларга ярдәм итәләр.



## НӘҮРҮЗ ӘЙТҮ, ЯҢА ЕЛ ТЕЛӘКЛӘРЕ

Торыгыз, тор, хуҗалар!
Нәүрүз җитте, беләмсез?
Нәүрүзчеләр килде сезгә,
Ни сөенче бирәсез?
Нәүрүз, нәүрүз, хуҗалар!
Ага, эне, җиңгәләр!
Нәүрүз өйгә иңгәләр*,
Нәүрүз мөбарәкбад**.



Килә нәүрүз даулап, шаулап,
Бәхет, муллыклар яулап,
Синең өеңә, түтәй.
Нәүрүз!
Казылык, ярма, сөт, күкәй,
Кызганма әле, түтәй!
Нәүрүз!



Нәүрүз, абыз түткәем!
Бир маең, ипекәең.
Бирмәсәң, тартып алырмын,
Чүлмәкләрең ярырмын!
Нәүрүз!



Нәүрүз, нәүрүз,
Нәүрүз, хуҗалар!
Котлы, мөбарәк булсын,
Тормыш түгәрәк булсын,
Мал-туарыгыз артсын,
Колыннарыгыз чапсын,
Игеннәрегез бик уңсын,
Күкәй кебек тук булсын,
Нәүрүз, нәүрүз...



Пич, пич,пич, бабай,
Пич башыннан төш давай.
Пич башыннан төшмәсәң,
Илле тиенеңне давай!



Әй Иш бабай, Иш бабай,
Пич башыннан төш, бабай,
Пич башыннан төшсәң, бабай
Берсәк акча бир, бабай.
Өч тиен бирсәң, аз булыр,
Ун тиен бирсәң, күп булыр,
Биш тиен бирсәң,
таман булыр.



Мә-ә, мә-ә,
Куйларыгыз күп булсын;
Му-у, му-у,
Сыерыгыз сөт бирсен,
Бозавыгыз булсын;
Кыйтак, кыйтак,
Тавыкларыгыз
йомырка салсын,

* Өйгә иңгәләр — өйдән өйгә кереп йөрер.
** Мөбарәкбад — котлы булсын.

Чебиләр чыгарсын;
Га-га-га,
Балаларыгыз күп булсын,
Ястык-түшәк җыегыз,
Аягым җиңел булсын;
Тр-р, ир-р,
Умарталарыгыз бал бирсен,
Мине чәй эчәргә чакырыгыз;
Абыстай каба төптә
җеп эрләсен,
Миңа ыштан тексен;
Абзый чабата тукысын,
Миңа да бер кием бирсен;
Балаларыгыз күп булсын.
Минем кебек
йомырка җыеп йөрсен.
Хуш-сау булыгыз!
*(Ишектән чыкканда)*

Карак кермәсен,
Көчекләрегез карак
җибәрмәсен,
Аягым җиңел булсын,
Туарларыгыз күп булсын,
Кайгы-хәсрәт күрмәгез!..



Нардуган, нардуган,
Нардуган, хуҗалар,
Котлы, мөбарәк булсын,
Тормыш түгәрәк булсын,
Мал-туарыгыз артсын,
Колыннарыгыз чапсын,
Игеннәрегез бик уңсын,
Күкәй кебек тук булсын,
Нардуган, нардуган!

## СӨРӘН САЛУЛАР

### Чәчү йомыркасы җыйганда

Эби-бабай, өйдәме сез?
Бер йомырка бирәмсез?
Бер йомырка бирмәсәгез,
Тимерчегә барырмын,
Тимер тукмак алырмын,
Чүлмәгеңне ярырмын.
Бер йомырка бирсәң,
Тавыгың салып утырсын,
Иләк-иләк тутырсын,
Чиләк-чиләк тутырсын,
Йомыркагыз күп булсын.
Кыт-кытыйк!
Кыт-кытыйк!



Чеби, чеби, чип, тавык,
Куначага мен, тавык.
Куначага менәлмасаң,
Чебешеңне җый, тавык.
Әби-бабай, үдәмесең,
Бер җомырка бирәмесең?

Бер җомырка бирмәсәң,
Тимерчегә барырмын,
Тимер тукмак алырмын,
Башың сугып ярырмын.



Кыт-кытыйк, кыт-кытыйк,
Әби-бабай өйдәме?
Бер йомырка бирәме?
Тавыкларың күп булсын,
Кучатларың бик бассын!
Бер йомырка бирмәсәң,
Турыгызда күлегез,
Шунда батып үлегез.



Чип-чип, чибәрүк,
Йомыркасы югарук.
Ак тавык, күк тавык,
Ходай бирсен күп тавык.

## «Дәрә боткасы»нда

Дәр-дәр, дәрәгә,
Иртән торып сабанга,
Берсекөнгә сөрәнгә!
Ай диләр, һай диләр,
Сезне бигрәк бай диләр.
Абыстайлар, түтәйләр,
Чыгарыгыз күкәйләр.
Дәр-дәр, дәрәки,
Иске-москы кәзәки.
Абыстайлар, түтәйләр,
Чыгарыгыз күкәйләр!



Дәр-дәр, дәрәгә,
Майлы ботка казанда,
Сырлы кашык базарда,
Иртән торып сөрәнгә,
Берсекөнгә сабанга.



Дәр-дәр, дәрәгә,
Иртә торып берсекөнгә
сөрәнгә!

Сөрән суккан — бай булган
Тәмәке тарткан — юк булган
Һай-һай-һай диләр,
Гали абзый бай диләр,
Бирәр кашык май диләр.



Дәр-дәр, дәрәгә,
Иртә торган — боткага,
Соңга калган — шурпага.



Дәр-дәр, дәрәки,
Иске-москы кәзәки;
Кәзәкигә ут капкан,
Бөтен авыл шаккаткан.



Иртәгә сабан туе,
Белен, коймак изегез!

## «Карга боткасы»нда

Хуҗалар, хуҗалар, өйдәме сез?
Карга туе беләмесез?
Йомыркалар бирәмесез?
Йомыркалар бирмәсәгез,
Тимер тукмак алырбыз,
Савыт-сабаң ярырбыз.
Йомыркалар бирсәгез,—
Тавыкларыгыз кытласын,
Кытласын да кортласын.
Иләк-иләк йомырка,
Кыт-кытыйк!
Кыт-кытыйк!



Күкәй кирәк,
Ярма кирәк,
Тоз кирәк,

Өстәвенә беләк буе казылык
Чыгар, түтәй, тизрәк!
Синең кебек юмарт түтәй
Бу авылда бик сирәк.
*Яки (әгәр берни дә бирмәсә)*
Синең кебек саран түтәй,
Бу авылда бик сирәк.



Карга әйтә: «Карр, карр!
Туем җитте — барр, барр!
Ярма, күкәй алып бар,
Сөт-маеңны салып бар,
Әпәй, итең тыгып бар,
Барр, барр, барр!
Карр! Карр! Карр!»



## *Кояш, чык, чык...*

Балачак — гомернең табигатькә иң якын торган бер мәле. Бөтен дөнья: ай-кояшлар, киек-җәнлекләр, кош-кортлар, үсемлекләр — барысы да дус, иптәш, барысы белән дә әңгәмә корырга мөмкин сыман тоела ул чакларда. Һәм син алар белән рәхәтләнеп серләшәсең, уйныйсың, көләсең, кыскасы, күңел ачасың. Мәсәлән, елгада су коенып ятканда кояш болыт арасына кереп китсә, син нишлисең? Билгеле инде, аны чакырып такмак әйтә башлыйсың:

Кояш, чык, чык, чык!
Майлы кашык бирермен,
Майлы таба бирермен,
Симез үгез суярмын,
Итен үзем ашармын,
Маен сиңа куярмын,
Сөяген эткә ташлармын!

Шулай диюең була, кояш, аңлаган кебек, болыт арасыннан килеп чыга да сиңа елмая: ярый, янәсе, теләгеңне үтим, рәхәтлән...

Әйтик, син урамда йөргәндә яңгыр сибәли башлады, ди. Син нишлисең? Аяк киемнәреңне салып ташлап, кулыңа тотасың да йөгерәсең такмаклый-такмаклый:

Яңгыр, яу, яңгыр, яу,
Иләкләп, чиләкләп,
Пәрәмәчләп, коймаклап.
Арышларның башагы
Ач булмасын, тук булсын;
Сыерларның сөтләре
Аз булмасын, күп булсын!

Әйтик, син яр читендә балык каптырып утырасың, ди. Гел чиртеп кенә тормый бит әле ул балык дигәнең. Утырасың-утырасың — юк. Әгәр шул вакытта:

Чирт, чирт, чиртмә бирәм,
Тарт, тарт, тартма бирәм;
Алтын балык, кап, кап,
Яр башында ялтырап ят,—

дигән такмаклар булмаса, көн буена авызыңны йомып тик утырыр идең бит яр читендә!

Ай-һай авыр булыр иде ул күңел ачкыч такмаклар булмаса!

Ә җәй көне каз-үрдәк бәбкәләрен саклау җиңел эшме? Юк, әлбәттә. Күктә бәбкәләрне эләктерергә ниятләп тилгән әйләнгәләп йөри. Ә син кулыңа чыбыкмы, таякмы тотып йөрисең дә йөрисең. Күңелсез. Ялыктыргыч. Ә шунда тилгәнгә:

Тилгән, тилгән,
Бер бәбкәсе тилергән,
Әтисе-әнисе үлгән,
Яфрак ябып күмгән,
Яр буена яткан,
Ярык төймә тапкан,
Ялтыратып таккан!—

дип мыскыллап кычкыргаласаң, хәл башка. Күңелле булып китә. Таяк белән тилгәнгә кизәнеп берөзлексез: «Кит, мәлгунь!— дип кычкырып йөрү түгел инде бу. Үзенә күрә бер уен шикелле булып китә бәбкәләр саклау...

Балачакның эш-шөгыльләре болар белән генә чикләнми, әлбәттә. Ниләр генә уйнамыйсың да, ниләр генә кыланмыйсың яшь чакта, «саламнан тәртә каерып, чикерткә җиккән чакта». Шунысы кызык: һәрбер шөгыль, уен вакытында әйтелә торган махсус такмаклар, такмазалар була. Мәсәлән, кулыңа «нәпис-күпис» килеп кунса:

Нәпис-күпис,
Киявең килә — кач, кач,
Алтын капкаңны ач, ач,
Көмеш капкаңны яп, яп,
Тимер капкаңны ач, ач,
Агач капкаңны яп, яп,—

дисең. Шулай диюгә ул, аңлаган кебек, очып китә. Су кергәндә исә:

Авырлыгым — ташка,
Җиңеллегем — үземә.
Су анасы, сукранма,
Сиңа — яулык,
Миңа — саулык!—

дип, суга чумасың. Шулай дигәч, янәсе, су анасы сиңа саулык бирә. Югалган әйберне эзләгәндә:

Пәри, тап, тап, тап.
Биш balaңны суярмын,
Калганнарын буармын,
Пәри, тап, тап, тап,—

дип, җен-пәриләренең (алар юк та инде, югыйсә) котын аласың.

Берәр яфракта-фәләндә әкәм-төкәм күрсәң:

Әкәм-төкәм, мөгезеңне чыгар,
Катык-сөт бирермен,
Катык-сөт яратмасаң,
Артыңа чыбык бирермен,—

дип куркытып мөгезен чыгартасың. Кыскасы, ни генә эшләмисең: җиләк җыясыңмы, тузганакка өреп «әби чәчен коясыңмы», чишмәдән су эчәсеңме, яңа туган ай күрәсеңме — барлык очраклар өчен дә кызыклы такмаклар уйлап чыгарылган. Алар синең шөгыль-хәрәкәтләреңне кызыклы, мавыктыргыч итәләр. Боларны әйтү сине рухландыра, хыялларыңа юл ача, күңелеңдә әйләнә-тирәлекне, табигать дөньясын ярату хисе уята, кыскасы, алар синең җаныңны хушландыра.

Табигать күренешләренә, табигатьтәге җан ияләренә (кошларга, бөҗәкләргә, хайваннарга) карата әйтелә һәм төрле хәрәкәт-шөгыль вакытында такмаклана торган мондый әсәрләрне эндәш һәм әйтенүләр дип атыйлар.



# ЭНДӘШЛӘР

## Яңгырга, болытка эндәшүләр

Яңгыр, яу, яу, яу,
Илгә ачлык килмәсен.
Ачтан халык үлмәсен,
Ваба кебек чирләрне
Һичбер адәм күрмәсен.
Яңгыр, яу, яу, яу,
Сыерларда сөт булсын,
Хайваннар да тук булсын.
Игеннәрнең башлары
Ач булмасын, тук булсын.
Яңгыр, яу, яу, яу,
Елга аксын юллардан,
Ташып чыксын ярлардан.
Матур яңгыр соңында,
Хуш ис чыксын кырлардан.
Яңгыр, яу, яу, яу,
Бакчаларда алмагач
Корый яңгыр яумагач.
Бакчалардан ни файда,
Алма пешеп тормагач,
Яңгыр, яу, яу, яу!

*

Яңгыр, яу, яу, яу!
Иләктән, чиләктән,
Пәрәмәчтән, коймактан,
Арпадан, бодайдан,
Эшләр китәр уңайдан!

*

Яңгыр, яу, яу,
Иләктән, чиләктән,
Пәрәмәчтән, коймактан,
Арыштан, бодайдан
Без сорыйбыз Ходайдан.
Бир, Алла, бир, Алла,
Биргәнеңне кире алма.

*

Яу, яңгыр, яу, яңгыр,
Байның йөрәген яндыр.
Без ятырбыз ябынып,
Байлар ятыр кабынып.

*

Яңгыр, яу, яңгыр, яу,
Иләкләп, чиләкләп,
Пәрәмәчләп, коймаклап.
Арышларның башагы
Ач булмасын, тук булсын;
Сыерларның сөтләре
Аз булмасын, күп булсын!

*

Яңгыр, яу, яу, яу,
Игеннәр дә күп булсын,
Сыерлар да тук булсын —
Безгә катык, сөт булсын,
Яңгыр, яу, яу, яу!

*

Яңгыр, яу, яу, яу!
Илдә уңыш мул булсын,
Үләннәр дә күп булсын,
Сыерлар да тук булсын,
Безгә эчәргә сөт булсын!

*

Яңгыр, яу, яу, яу!
Майлы кашык базарда,
Тозлы кыяр мичкәдә,
Сөтле сыер абзарда,
Тары боткасы казанда.
Яңгыр, яу, яу, яу!

*

Яңгыр, яу, яу, яу!
Ипи-күмәч зур үссен,
Безгә сөенеч килсен!

*

Яңгыр, яу, яу, яу!
Ашлык уңсын ызанда,
Ботка пешсен казанда;
Алтын кашык базарда,
Көмеш кашык болытта.
Нык яварга онытма!

*

Яңгыр, яу, яу, яу!
Сине көтә җир, җир!
Безгә күмәч бир, бир!

*

Яңгыр ява, томан төшә,
Кура җиләге пешә,
Ипи, пәрәмәч пешә.

*

Аяз яңгыр ява,
Аю кызын бирә!
*(Шулай дип балалар
яланбаш йөгерәләр.)*

*

Яңгыр инәм, яу, яу,
Бочкак туным, су бул!

*

Яңгыр, яңгыр ни өчен
Җирнең битен юасың?
Җирнең битен юа, юа
Агартмакчы буласың?

*

Яңгыр, яума, яума,
Майлы ботка ашатырбыз.
Базарлардан сырлы
Таяк алып бирербез.

*

Болыт, болыт, килмә син,
Безнең юлны бүлмә син,
Син килгәч без куркабыз,
Өйгә кайтып китәбез.

## Кояшка эндәшүләр

Эт кояшы, ары кит,
Тәти кояш, бире кил!
Тәти кашык бирермен,
Майлы ботка бирермен.
Әти китте базарга,
Тәти кашык алырга.
Әни чыкты абзарга,
Сыер сөтен саварга.
Эт кояшы, кит, кит!
Тәти кояш, кил, кил!
Тәти кашык базарда,
Майлы ботка казанда.
Әти кайткач базардан,
Ботка төшәр казаннан.

*

Кояш, чык, чык!
Майлы ботка казанда,
Тәти кашык базарда.
Әти китте базарга,
Тәти кашык алырга.
Тәти кашык сабы алтын,
Безгә кирәкми салкын.
Кояшкаем, чык, чык,

Майлы ботка бирербез.
Майлы ботка казанда,
Тәти кашык базарда.
Кирәкми безгә салкын,
Кирәк безгә саф алтын.

*

Кояш, чык, чык, чык,
Майлы ботка казанда,
Тәти кашык базарда.
Бер сарыгымны суярмын,
Маен сиңа бирермен,
Итен үзем ашармын,
Сөяген этқә ташлармын,
Тиресен капкага эләрмен.
Кояш, чык, чык, чык!

*

Кояш, чык, чык, чык,
Майлы ботка бирербез.
Майлы ботка казанда,
Тәти кашык базарда,
Сөтле сыер абзарда,
Сырлы таяк урманда.

*

Кояш, чык, чык, чык,
Майлы ботка казанда,
Сырлы таяк базарда,
Көлле күмәч учакта,
Әниең кайтыр кичкә,
Җылы катык мичтә.

*

Кояш, чык, чык, чык,
Тәти кашык базарда,
Майлы ботка казанда.
Кояш чыга ялтырап,
Бабай чыга калтырап.

*

Кояш, чык, чык,
Майлы ботка бирермен.
Әти китте базарга,
Тәти кашык алырга.
Ашарсың да туярсың,
Баш очыңа куярсың.

*

Кояшкаем, чык, чык,
Майлы ботка бирермен.
Тәти кашык базарда,
Сөтле сыер көтүдә.
Абыстайлар мунча яккан,
Чыдап булмый төтенгә.

*

Кояш, чык!
Аяз, ач,
Болыт, кач!
Без уйнарбыз җылыткач.

*

Безнең кояш, чык, чык,
Эт кояшы, бат, бат!

*

Убыр, чыкма,
Кояш, чык!

## ӘЙТЕНҮЛӘР

### Бәбкәләр саклаганда

Кунакла, бәбкәм, кау, кау,
Каргаларга бирмәмен.
Каргаларга бирер булсам,
Сезне саклап йөрмәмен.

*

Кунакла, казым, кунакла,
кунакла,

Алып барым кунакка,
кунакка;
Бүген түгел, иртәгә,
иртәгә,
Менеп утыр киртәгә,
киртәгә.
Киртә башы ишелгән,
ишелгән.
Казның башы тишелгән,
тишелгән.

*

Тилгән, тилгән,
Бер бәбкәгә тилмергән.
Әтәсе-әнәсе үлгән,
Яфрак ябып күмгән.
Яр буена барган,
Ярык төймә тапкан,
Ялтыратып таккан.

*

Тилгән, тилгән,
Бәбкә күрсә тилергән,
Бер бәбкәне алалмыйча
Көне буе тилмергән.
Тилгән, тилгән,
Агач башын көйдергән,
Бер канатын каерган,
Бер канатын кыйдырган,
Балаларын-чагаларын
Хәер эстәп туйдырган.
Атаң сиңа ни дигән?
Бәбкә урлама, дигән.
Бер күзеңә яфрак,
Бер күзеңә туфрак.
Көш-шүү!

*

Тилгән, тилгән,
Атаң-анаң үлгән,
Песи барып күмгән!
Сиңа хәбәр килгән:
Уң күзеңә яфырак,
Сул күзеңә туфырак!
Кунак атын өркеткән,
Куш канатын җилкеткән,
К-ө-ө-ш-ү-ү!..

*

Тиле, тиле, тилегән,
Атаң-анаң тилергән.
Тиле агачка бәйләнгән,
Кара җиргә күмгән,
Баганага ут капкан,
Койрыгыңа чүп каткан,
Көш-шүү!
Бер чебенне ал да шу!

*

Тилгән, тилгән,
Чеби урларга килгән.
Бер аягы камырдан,
Бер аягы тимердән.
Көш, карак, көш, карак,
Торабыз һәрчак карап.

*

Тилгән, тилгән,
Атаң-анаң үлгән.
Үзең ятим калган.
Бер аягың богаудан,
Бер аягың тышаудан,
Көш, көш, көш!

*

Тилгән, тилгән,
Бәбкә алырга килгән.
Алалмаган, буш киткән,
Бер күзенә инә,
Бер күзенә төймә!

*

Тилгән, тилгән,
Канат очын көйдергән.
Бер күзеңә ук,
Бер күзеңә ут —
Сиңа бер бәбкә дә юк.
Көш!

*

Төйле-төйле, тилегән,
Канат астын көйдергән.
Бәбкә алучы хәерче,

Теләнчегә калучы.
Көш-шү!

✱

Хөрә, кагау*, хөрә, кагау,
Икесен алма, берсен ал,
Берсеннән дә коры кал!
Бер күзеңә яфырак,
Бер күзеңә тимер,
Күрә алмыйча тилмер.

✱

Карык-карык карга таз,
Хатының үлгән былтыр яз,
Каенсарда казан ас,
Балаларың һаман ач,
Казан асмый ярамас.

✱

Карга кунган арбага,
Каргалыга бармага.
Бара торгач туктаган,
Үләксәгә очраган.
Каргалысы онытылган,
Үләксәгә тотынган.
Их, карга каргый, каргый,
Бер чукый да бер карый.

✱

Карга әйтә: «Кар, кар,
Җирдә чеби бар, бар.
Берсен алып китәр идем,
Сакчылары бар, бар».
Карга каркылдык,
Сиңа чеби юк,
Көш, көш!

✱

Карк, карк, каргамас,
Хатының үлгән былтыр яз.
Каенсарда казан ас,
Авызыңны карап ач.

✱

Карга карык,
борының ярык,
Ашаганың — үлгән тавык!

✱

Ябалак, ябалак,
Йөрмә чеби сагалап.
Чебиемне бирмәм,
Күземә күренмә, көш!

✱

Саескан, саескан,
Бүрәнәгә ябышкан.
Бер аягы тимердән,
Бер аягы камырдан,
Шу, шу!

## Төрле кошларны күргәндә

Сыерчык, сыерчык,
Күк ыштаның киеп чык;
Үзеңнеке булмаса,
Атаңныкын киеп чык;
Атаңныкы булмаса,
Анаңныкын киеп чык;
Анаңныкы булмаса,
Бабаңныкын киеп чык...

✱

Карга әйтә: «Кар, кар,
Мичтә бәлеш бар, бар.
Мичтән бәлеш алыр идем,
Өйдә кунак бар, бар».

---

* Кагау — тилгән.

*

Карга әйтә: «Кар, кар!
Тиздән эреп бетә кар,
Канатымда хатым бар,
Буең җитсә, тартып ал».

*

Чәүкә әйтә: «Чар, чар!
Гариф укый начар.
Өсте-башы тузанлы,
Китаплары буяулы;
Язуы да рәтсез,
Гариф укый дәртсез».

*

Карга әйтә: «Кар, кар,
Гарифта да дәрт бар.
Ялкаулыгын ташлады,
Бик тырыша башлады.
Тиз арада төзәлер,
Чәчәк кебек бизәнер».

*

Тук, тук, тукран,
Тугыз имән чукыган.
Унынчысын чукыганда
Егылып төшкән чукынган!

*

Тук, тук, тукран,
Тугыз имән чукыган,
Алпавытка тотылган,
Кызын биреп котылган.

*

Тук, тук, тукран,
Тукылдатып утырам,
Мичтә бәлеш пешәме?
Шуны көтеп утырам.

*

Тук, тук, тукран,
Тукылдатып утырам,
Агачтагы кортларның
Барысын чүпләп бетерәм!

*

Кәк-күк, кәк-күк,
Монда гөмбә бик күп.
Бик күп, бик күп,
Кәк-күк, кәк-күк.

*

Акчарлак,
Акчаң булса, миңа бир!
Тәкәрлек,
Тәңкәң булса, миңа бир.

*

Ярканат, оч, оч,
Атаң, анаң килә!

*

Кикрикүк, хан агай,
Алтынымны бир, агай.

## Бөҗәкләр белән уйнаганда

Нәпис-күпис,
Киявең килә — кач, кач,
Алтын капкаңны ач, ач,
Көмеш капкаңны яп, яп.
Тимер капкаңны ач, ач,
Агач капкаңны яп, яп.

*

Нәпис-күпис,
Киявең килә бүген кич,
Агач капкаңны яп,
Тимер капкаңны ач,
Үзең кач!

✱

Сәрбикамал, оч, оч,
Атаң килә артлата,
Чыбыркысын шартлата.
Әниең күлмәк алган,
Песи киеп туздырган.
Сәрбикамал, оч, оч!

✱

Күмкәкүри, оч, оч,
Киявең килә артыңнан,
Алты баласы белән,
Тимер чанасы белән.

✱

Камка, кач,
Камка, кач,
Әтиең каеш
  чыбыркы белән килә.

✱

Камкам, камкам,
Киявең кайткан.
Капкаңны ач та
Капка артына кач.

✱

Камка, кач, камка, кач,
Киявең килә, капка ач,
Атлас туныңны сал,
Каткан туның ки дә
Кереп кач!

✱

Кам, кам, камка, кач,
Киявең килде, ишек ач.
Соры туныңны ки дә
Мич астына кереп кач.

✱

Камка түти, оч, оч,
Анаң салма пешерә,
Атаң ашап бетерә.

✱

Алтын капка, ач, ач,
Киявең килә, коч, коч!

✱

Хәнифә, Хәнифә,
Канатыңны яр, яр.

✱

Үрмәкүч, күч, күч,
Атаң-анаң янына
Кызыл туның ки дә оч.

✱

Копшаңгы*, копшаңгы,
Куп урыныңнан, корчаңгы!
Әнә яуды юлга кар,
Аягыңа кор чаңгы.
Китсәң шуып,
Кар-буран куып,
Борыныңнан очар
Аллы-гөлле куык.
Китмәсәң шуып,
Үләрсең туңып!

✱

Үр, үр, урдәнкүч**,
Аяз булса, күккә оч,
Болыт булса, җиргә төш!

✱

Әйт әле, чикерткә,
Сине нәрсә сикертә?
Сайрый белми сайрыйсың
Бертуктамый кич-иртә.

---

* Копшаңгы — ат юлында була торган яшькелт төстәге эре коңгыз.

** Үрдәнкүч — коңгызның бер төре.

Бер сикердең — котылдың,
Ике сикердең — котылдың,
Өченчесендә — тотылдың!
Һап!

*

Әкәм-төкәм, мөгезең чыгар,
Сөтле сыер бирермен,
Сөтле сыер яратмасаң,
Ак төкерек бирермен,
Ак төкерек яратмасаң,
Мөгезеңә чыбык бирермен.
*(Шулай дип балалар
аның мөгезен чыгарталар.)*

*

Әкәм-төкәм, авызыңны ач,
Катык-сөт бирәмен,
Катык-сөтне яратмасаң,
Артыңа чыбык бирәмен.

*

Әкәм-төкәм,
чыгар мөгезең,
чыгар мөгезең,
Тәти кашык бирермен,
Тәмле ботка бирермен,
Әкәм-төкәм,
мөгез бир, мөгез бир!

Бөкрем-бөкрем, бөк тә чык,
Атаң-анаң ал да чык!

*

Чүпер-чүпер, чүпер, ди,
Киндер шаһы һи-һи,
чүптерди,
Киндер шаһы әкәм-төкәм,
Мөгезеңне чыгар,
кара сыер сөте бирәм.

*

Акы-токы Фатыйма,
Ач авызыңны,
йом күзеңне,
Чыгар ике мөгезеңне,
Төкерек бирәм,
мөгезең бир!

*

Тәкәри-мөкәри,
Мөгезеңне чыгарый.

*

Тәкәрлек*, тәкәрлек,
мөгезең чыгар,
Кара сыер сөте бирәм.

## Еланны камчылаганда

Ченки-ченки, ченки җылан,
Ченки башлы кара җылан,
Аткан уктан йөгерек җылан,
Аккан судан агым җылан,
Кыл-кылычтан нечкә җылан,
Ак мамыктан йомшак җылан,
Камчы, кач, кач!
Каян чыктың, шунда кер!
Камчы! Камчы!

*

Зәңги-зәңги, зәңги елан,
Зәңги башлы кара елан.
Син, син, син, елан,
Синнән яман мин, елан.
Абрар, абрар, абрар, елан,
Абрамаса тибрә елан.
Чыбар елан, сор елан,
Каф тау артына кит, елан.

---

* Тәкәрлек — әкәм-төкәм мөгезле булганга, аны кайбер якта тәкәрлек тә диләр.

## Яңа ай күргәндә

Ай күрдем айман белән,
Авызым тулы иман белән.

Айга — яулык,
Миңа — саулык.

## Салават күперен күргәндә

Яшел башы үземә,
Баллы башы үземә!

## Өермәгә

Шайтан, дуй, дуй, дуй,
Муйныңа пычак куй, куй;
Юлыңа йозак куй, куй.

*

Өермә,
Тузан туздырып йөрмә!

## Балык каптырганда

Кап, кап, кармагым,
Капчык төбен кармадым.
Капчык төбен кармаганда
Былчыраттым бармагым.

*

Чирт, чирт, чирттермә бирем,
Батыр, батыр, батыргыч бирем,
Эләк, эләк, эләктермә бирем,
Кап, кап, каптырма бирем.

*

Чиерт, чиерт, чиртмә бирәм,
Тарт, тарт, тартма бирәм.
Ала чык, бала чык,
Бер балыкны тарт та чык.

*

Балык, тарт, тарт,
Тартсаң, тәмәке бирәм,
Эчсәң, лимонад бирәм.

*

Атаңны, анаңны чакыр,
Кәҗә күек акыр,
Капчык төбе тап-такыр!

*

Әпсен-төпсен,
Атаң-анаң эләксен.
*(Кечкенә балык эләккәндә әйтелә.)*

*

Балык баласы,
Суга саласы.
Агып киткәнен
Карап каласы.
*(Кечкенә балыкны суга җибәргәндә әйтелә.)*

*

Төкереп салдым,
сикереп кап!
Яр башында ялтырап ят!
Ялтырамасаң, калтырап кат!

*

Балык, кап, кап, кап,
Яр башында ялтырап ят.
Песи килер, тешнәр,
Кеше килер, иснәр.

*

Ак чабак, кап, чабак,
Яр буенда ят, чабак!

*

Алабуга би балык
Яр буенда ятадыр.
Ярты суалчан өчен
Миңа башын сатадыр.

## Таяк кискәндә

— Аршын.
— Бирешен.
— Кайда үстең?
— Урманда үстем.
— Кем кисте?
— Оста кисте.
— Нәрсәгә?
— Аршынга.

*(Шулай итеп, һәр әйтешкә таякны бер учлап тотып баралар да, соңгы сүздә туктап, шул җиреннән кисеп алалар. Бер аршын озынлык таяк килеп чыга.)*

## Суга чумганда

Аруым, аруым,
Авызым тулды даруым,
Арулыгым, пакьлегем,
Исәнлегем, саулыгым,
Тән керемне суга салдым,
Үзем судан пакь калдым.

*

Исәнлеккә-саулыкка,
Тазалыкка-байлыкка.
Бакаларга ярлыкка,
Үзебезгә байлыкка.

*

Арулыгым, барулыгым,
Исәнлегем, саулыгым,
Пәригә — яулыгым,
Үземә — саулыгым.

*

Чирек-чирек, чирегем,
Бер тиен акча бирермен.
Бер тиен акча бирмәсәм,
Бер кульяулык бирермен.

*

Арулыкка-байлыкка,
Исәнлеккә-саулыкка,
Бер пәригә яулыкка.

*

Азаккы чумуым,
Тазарып чыгуым.

*

Айлысы, майлысы,
Миңа калган җайлысы.

*

Чум, чум, чумаем,
Кая барып чыгаем?

*

Артта калган — су бакасы,
Сәхибгәрәй корткасы.

## Су коенып чыкканда

Авырлыгым — ташка,
Җиңеллегем — үземә.
Су анасы, сукранма,
Синә — яулык,
Миңа — саулык.

*

Тфү, тфү, әкендем,
Әкенмәдем, тәкендем.
Авырлыгым — ташка,
Җиңеллегем — үземә.
Пәригә — яулык,
Үземә — саулык.

*

Су анасы, су бакасы
Миңа ияреп чыкмасын!

*

Су анасы суда калды,
Балаларын җыя калды.

## Колактан суны агызганда

Катерина матур кыз,
Колактан суны агыз.

## Җиләккә барганда

Тулыр микән, тулмас микән,
Тулса, түгелмәс микән.

*

Әбәләмә, түбәләмә,
Тулсаң, тулып кит.
Тулмасаң, чукынып кит.

*(Җиләккә барганда шулай дип савытны юл буйлап тәгәрәтеп җибәрәләр.)*

## Җиләк җыйганда

Җиләк җыям, как коям,
Дәү әнигә бүләккә.
Монда җиләк күп икән,
Аю-бүре юк икән.

*

Берсен кап,
Берсен йот,
Өченчесен әзер тот.

## Юлга чыкканда

Ак таш, кара таш,
Язмышым минем белән юлдаш.

## Авырткан җир булганда

Әпсен-төпсен,
Бүрәнә бассын,
Авыртканы бетсен.

*

Кулым, бет, бет,
Багана башы, шешеп кит.

## Егылган вакытта

Тфү-тфү дияем,
Җиргә — байлык,
Миңа саулык теләем.

*

Урыныма — яулык,
Үземә — саулык.

*

Урыныма — күмер,
Үземә — гомер.

*

Җилдән килгән, җилгә китсен,
Җир анасы — җирән сакал,
Су анасы — суган сакал,
Миннән бүтәнне сорама,
Шуны аша, шуны эч.
*(Киемнән берәр җеп өзеп,
җиргә ташлыйлар.)*

*

Җир анасы — җирән сакал,
Менә сиңа күчтәнәч,
Шуны аша, шуны эч,
Мине тотма, шуны тот!

## Үләксә күргәндә

Тфү-тфү!
Мин карамадым,
Пәри карады.
Миңа — саулык,
Пәригә — яулык.

*

Мин күрмәдем, пәри күрде.
Пәригә таш, миңа аш;
Тәңре миңа баш.
Тфү-тфү!

## Яңа ризык ашаганда

Зәңгелә кач, Идел кич,
Чирем-чарым,
Агыйделнең аръягына кач.

## Югалткан әйберне эзләгәндә

Пәри, тап, пәри, тап,
Кунагыңны куармын,
Бабаеңны буармын,
Әбиеңне әрләрмен,
Пәри, тап, пәри, тап!

*

Пәри, тап, тап,
Бер балаңны утка салам,
Бер балаңны суга салам,
Пәри, тап, тап.

*

Пәри, тап, тап, тап,
Биш балаңны үтерәм.
Аннан соң да тапмасаң,
Үзеңне дә үтерәм.

*

Пәри, тап, тап, тап!
Биш балаңны суярмын,
Алтынчысын буармын,
Пәри, тап, тап, тап.

*

Пәри, тап, тап, тап,
Биш балаңны суям,
Үзеңне судка куям!

*

Пәри, тап, тап, тап,
Тапсаң, тәмәке бирәм.
Тапмасаң,
Биш балаңны үтерәм,
Пумала белән куам.

## Мунчадан чыкканда

Эссесе сезгә,
Тынычы безгә.
Мулла белән остабикә
Мунчага килсен.

## Ядәч аерганда

Башың-кулың әйләнсен,
Әйберең миңа килеп бәйләнсен.

## Әйберне саклауга куйганда

Әфсен-төфсен,
Төбе төшсен,
Бу әйберне тоткан кешенең
Кулы шешсен.





## Әтәч ни дип кычкыра?..

Әтәч ни дип кычкыра? Беләм: «Ни дип кычкырсын, «кикри-күк!» дип кычкыра ул»,— диярсез. Юк икән шул, алай гына түгел икән.

...Мин бәләкәй идем әле ул чакта. Җәйге җылы матур кич иде.

Авыл агайлары кичке ашны ашап, бераз ял итеп, гәпләшеп алу өчен, безнең өй алдындагы утыргычка җыелганнар. Андый вакытларда безнең ише юеш танаулар кайда булсын инде! Әлбәттә, алар янында сырпаланасың. Кызык бит зурларның күргән-белгәннәрне сөйләвен тыңлап торуы! Кайчакта төрле мәзәкләр, экиятләр дә сибәргә тотына абыйлар. Андый вакытлар безнең өчен бәйрәм инде ул! Ярый. Шул. Утырабыз шулай шым гына зурлар гәпләшүен тыңлап. Бервакыт яндагы биек читәнгә безнең теге комач төсле олы кикрикле, озын шпорлы әтәч очып менде дә күзләрен акайтып, томшыгын иләмсез зур ачып, күкрәген киереп бар көченә кычкырып җибәрде:

— Кик-ри-кү-ү-ү-к!!!

Аның кычкыруы булды, безнең күршебез Мөхәммәтнур бабай күзләрен хәйләкәр елтыратып миңа текәлде. Беравык сәер генә карап торды да әйтте бу миңа:

— Рәшит, дөресен әйт, нәрсә урладың!

Мин аптырап калдым. Өстемә бер чиләк салкын су койдылармыни — тетрәнеп киттем.

Мөхәммәтнур бабайның нахак яла ягуына ачуым чыгып:

— Кемнең нәрсәсен урлаган мин, булмаганны... — дип мыгырдандым. Мөхәммәтнур бабай шунда килеп мине иңнәремнән кысып алды һәм ихахайлап көлә-көлә аңлата башлады.

— Әй Рәшит, Рәшит... Ишетмисеңмени, әтәчегез сиңа карап «Китереп ку-у-й!» дип кычкырды. Ачуланма, энем, мин аның берәр

әйберсен син алгансыңдыр дип уйлаган идем...— диде. Барысы да кычкырып көлештеләр. Минем дә ачу, үпкәләремне кул белән сыпырып алдыларммыни — чирәмдә тәгәрәп көлдем.

Шул вакыйгадан соң күпме карлар яуды, күпме сулар акты. Әмма бу вакыйга һаман күңелдән чыкмый. Әтәч кычкырган саен шул балачак хатирәсе күңелгә килә, һәм ул: «Кикрикүк!» дип түгел, «Китереп куй!»— дип кычкыра кебек.

Мин башта бу вакыйганы безнең күрше Мөхәммәтнур бабай уйлап чыгарган кызыклы бер шаяру дип кенә уйлап йөри идем. Еллар узып, үзем фольклорчы булгач, халык телендә мондый кызыклы шаяруларның бихисап икәнлегенә төшендем. Әтәч, тавык, карга, бака, сандугач, сыерчык, бытбылдык һәм башка кош-кортларның тавышына, төрле сүзләр, сүз тезмәләренең яңгырашына ияреп ясалган шаян әсәрләр халык иҗатының бер төре булуын күрдем. Аларны иярмешләр дип атыйлар икән.

Моннан тыш сайраучы кошлар тавышына иярү юлы белән ясалган әсәрләр дә була. Аларны сайравычлар дип атыйлар. Тургай, мәсәлән, болай дип сайрый, ди:

Чипи-чипәшкәнди,
Шаһи каланчук.
Әгәр белсә, раманчук!
Урбаданки,
Чурбаданки,
Данки-дөнки,
Бирдаватник!
Хуш ни сайравый...

Кош булып сайрау, ягъни сайравычлар әүвәл заманнарда халык сәнгатенең бер төре булган. Яшәгәннәр шундый артистлыкка маһир кешеләр, алар сабан туйлары, җыеннар вакытында кош тавышлары чыгарып, сандугач, тургай булып сайрап тамашачыларның күңелләрен ачканнар.

Иярмешләрнең бер ишеләре дини догаларның һәм тәгъбирләрнең әйтелешенә ияру юлы белән ясалалар.

## ИЯРМЕШЛӘР

Бисмиллаһир рахман иррахим,
Мич башында — Трофим,
Сәндерәдә — Максим,
Егылып төшкән сапчим.



Бисмиллаһир рахман иррахим,
Ындыр артында иске бишмәтен
Калдырып килгән Рәхим.



Әгузе биллаһи,
мин шалтыратыйм,
Син дә дөбердәт!
Бисмиллаһ иррахман,
Төрткәләмә әле, Габдерахман!



Әгузе бисми,
Тау асты Хисми,
Мич башыннан төшми,
Ничек тәне пешми,
Басу арты Вәлиша,
Атасы карт бау ишә,
Бавы белән бозау бәйли,
Бозау ычкынып китә.



Әгузе бисми,
Тау башы Хөсни,
Ындыр арты Миләүшә,
Хатыны, ире бау ишә.



Әгузе бисмилла,
Тор, бәбкәм Хөснулла,
Җиңгәң коймак пешергән,
Абзаң ашап бетергән.



Әгузе бикә,
Чабатага — юкә,
Кәвешкә — күн,
Быел кызлар юнь.



Әгузе бикә,
Чабатага — юкә,
Башмакка — калып,
Җибәрермен салып.



Әгузе чытырман,
Кояш чыкмыйча тормам.



Әгузе, тана күзе,
«Бисмилла» — мулла сүзе.



Амин, амин, алманды,
Авызы-борыны ялманды,
Күз күрде, тамак туймады,
Фечтеки йөрәк ялганды.



Амин, дога, фатиха,
Мөршидә дә Садыйка,
Сәлимҗаны падишаһ,
Шәмшимаһи остазы,
Бер өчесе кыз тагы.

Гайсалары кечесе,
Онытылды бер өчесе.

❂

Амин, амин, амин төбе,
Әбиләргә — каба төбе,
Ирләргә — сука башы,
Хатыннарга — кисәү башы.

❂

Амин, амин, апырдык,
Барын-югын сыпырдык.
Тагын булса ашар идек,
Бетеп кенә котылды.

❂

Илаһи амин, два камин,
Ике тегермән, өч таш.
Милет, милет, муки нет,
Ашап туй да, тор да кит!

❂

Илаһе амин,
Алла һеммә фытыр,
Ниең бар шуны китер.
Син куймадың, мин туйдым,
Аллаһ әкбәр!

❂

Илаһе амин,
Без туйдык, парин.
Кытлык китте
Кырык чакрым ярым.

❂

Аллага шөкер,
Попка — чөгендер,
Вәзиргә — кишер.

❂

Аллага шөкер,
Муллага — кишер,
Абыстайга — чөгендер.

❂

Әлеп, пи, ти, си,
Әнә килә бер песи.
Койрыгын төйнәгән,
Балаларын төягән.
Карый-карый китте,
Карамалыга җитте.
Мин дә барыйм дигән идем,
Әби артыма типте,
Ни өчен, ни өчен —
Акча бирмәгән өчен.

❂

Әлеп, би, ти, си, җом, хи,
Әнә бара бер песи.
Койрыгын төйнәгән,
Балаларын төягән.
Койрыгы чишелгән,
Балалары ишелгән.

❂

Әлеп, би, ти, си,
Әнә бара бер песи.
Ул абыстай төлкесе,
Безгә уен-көлкесе.
Гаен, гоен, фи, кап,
Мич астына тотып яп!
Укый белеп булмады,
— Укы!— диеп кыйнады.
Әле дә яхшы — сукмады,
Кыртыш белән тукмады.
Әле түгел, яшь чакта,
Абыстайда почмакта
Куырдык без борчак та
Таба белән учакта.

❂

Әлептербе, битербе,
Мич астында — өтерге,
Өтергесен алыйм дисәм,
Маңгаема төртелде.
Әбиләргә барган идем,
Эте куып китерде,
Әле дә ярый, этләрен
Кәҗә сөзеп үтерде.
Әлепсен бә, бисен бә,
Сиңа шайтан тисен лә!

❂

Әлеп, пи, ти, си,
Мулла кызы Гөлфи.

Иң кечесе Зөһрә
Коймак урлап йөгерә.

❂

Әлеп, пи, ти, си, җим түгел,
Кәкре-бөкре мин түгел,
Биткә кершән якмасам да,
Бай кызыннан ким түгел.

❂

Әлеп, пи, ти, си, җом, хи,
Ыхы, рәди, шыксын,
Абыстайның аягы сынсын.

❂

Әлебтербе, битербе,
Сәке астында — өтерге.
Майга манып куйган идем,
Тычкан ашап бетерде.

❂

«Әлеп»кә бар, «би»гә юк,
Абыстайлар өйдә юк.
Ашка киткән әбигә,
Тычкан төшкән тәбегә,
Мәче каймакны түккән,
Мич эченә ут киткән.
Бозау күлмәк чәйнәгән.
Аш күбеген җыймаган,
Без дә уйнап туймаган,
Өй эченә сыймаган,
Ачуланмас кайтса да,
Ул бит безне сынаган.

❂

Аллаһ әкбәр, аллаһ әкбәр,
Абзарда дүрт аяклы ат бар.
Дүрт аягына дүрт чабата бәйләп,
Улым, ындыр артка аткар.

Аллаһ әкбәр,
Синең каршыңа барачак бар.

❂

Аллаһөммә, Фатиха,
Аш пешергән Латыйфа,
Чыгып киткән Вафасы,
Эзли чыккан Гатасы,
Ашап беткән атасы.

❂

Аллаһөммә зитна,
Бер кулымда — митла,
Бер кулымда — көрәк,
Аны куйдым терәп,
Көрәк китте авып,
Митла китте куып.
Моның мәгънәсен
белмәсәң,
Җибәрермен сугып.

❂

Аллаһөммә инни,
Безгә кунак килми,
Килсә китә белми,
Күчтәнәчен бирми;
Күчтәнәчен сорасаң —
Аршын белән кыйный.
Түр башында утыра,
Ни куйсаң да тутыра.

❂

Кәлимәтен, тайбәтен,
Остабикә бай хатын,
Он сата да тоз сата,
Акча җыеп тик ята.

❂

Кәлимәтен, тайбәтен,
Безнең инәй бай хатын.
Катык сата, май сата,
Бот күтәреп тик ята.

❂

Кәлимәтен, тайбәтен,
Мич астына тай яптым,
Чыгаралмый ай яттым,
Кәлимә тиге көтертен,
Борча ашады бөтен төн.

❂

Әфсен-төфсен,
Бүген торсын,

Иртәгә үлсен,
Ары лач, бире лач,
Мескеннең күзен ач.

✪

Әпсен-төпсен,
Эче күпсен,
Бүген үлсен,
Иртәгә терелсен.

✪

Ясин,
Чабатаңны ясыйм,
Ясыйм да сүтәм,
Син үлгәнне көтәм.

✪

Ясин,
Такта чиләк ясыйм,
Бүген бетерәм,
Иртәгә китерәм.

✪

Сәгъфәз, карашат,
Кара бияне нык ашат.

✪

«Мөhиммәтел мөслимин»*
Тавыктан да көчлемен,
Әтәчтән дә батырмын,
Кабырганы ватырмын.

✪

Иманым, мөҗмәлем,
Атайдан калган бизмәнем,
Бирәүгә дә бирмәмен.

✪

Тәүбә әстәгыфирулла,
Тау башта Гарифулла.

✪

Әлхәм шөкер,
Җилкәм чокыр,
Әби сукыр,
Мин күзле.

✪

Әссәбөхәбәдәне,
Нигә үтердең кәҗәне?
Сикергәндә казык булган,
Шунда булган әҗәле.

✪

Казы, казы, казару,
Казык алып кагар ул;
Ябтәгүңә фазлан,
Чыгып бара баздан;
Рәккәгаи сөҗҗәдән,
Төшеп килә морҗадан.

✪

Әттәхият,
Такта чиләк,
Тимер йозак,
Бәр дә ват!

## Тургай булып сайрау

Әбҗәтеңә, hәвәзеңә хоттираз,
Кәлмәнеңә кәлмә
шикәр муллараз,
Әлепсен әлбәнии,
Зөбаныйи, былбылии,
Шонкар шаhии,
Ләбәнҗии,
Бүсәи кәрләбәнкии,
Серхәдәнкии...
Бухдиии,
Кузнишәниии,
Энкиии, энкии,
Өнендә генә булсачии,
Әзнәбиии,—
Чепи, чепи тр-ррр!..

---

* Китап исеме .



Чепи, чапуш, пуш,
Ойдә гөрле бән пуш, пуш,
Дәрдән кошы, дәрдән кошы,
Моксаләфин,
Сәүсәкинә,
Пусәкинә,
Топиһу-трр-пррр!..



Чипи-чипәшкәнди,
Шаһи каланчук.
Әгәр белсә, раманчук!
Үрбаданки,
Чурбаданки,
Данки-дөнки,
Бирдаватник!
Хуш ни сайравый...



Чыптыр, чыптыр, вәлхәмдеки,
Тәнкиру-у, тәнкиру-у-у!
Тәнки сүлий, тәнки сүлий,
Тәблавәй, тәбләвәй!
Анда көндә, юша көндә
Ту-ур, ту-ур әзнәби,
Туди, суди, чәпчә, бичи,
Кәйдер, кәйдер француз!



Чүплә чү пешкәнә,
Шаһи лимән чух.
Әрмәдәнки, хөрмәдәнки,
Дәнки-дәнки, чинан-чинан,
Чепри пу-пу,
Чепри пырт!



Әс-пес,
Тәвәлина, мостакана,
Чүри-чүри, чут-чут,
Чути-чәпеш,
көлгән шаһин,
Фәлән җү-ү,
фәлән җү-ү...
Ш-ш-ш!.. *(Сызгыра.)*
Чүптин чүпти
кәмдү шаһит кәләмшу,
Иссыраен
гидән-гидән гүбәрхәүс,
Әндәгәкенәем,
бигәндә генәем ләбәнчүк,
Әндә батыр тыр-тыр,
Идрәдәки, чүдрәдәки,
килбәдәки, чүдрәдәки,
Къалибы да тузли,
Тыпы-тыпы чыр-мыр-р!..



Гагигу, гугнәби,
Тәтитү,түтүәби,
Түтүәтүппи, түтүәтуппи,
Түбүәтүппи, түтүәбән.

## Сыерчык булып сайрау

Лот, лот тибрауай,
Анда кени, монда кени,
Тери тертек, чери чертек,
Һайдиһ!



Чепет чепеш кәнде шәһи,
Нәүел чики, нәл чики,
Дәр хәди чәм әшни-зәнки,
Гаҗәп аваз мөхтәләф.
Әдәрдәнки,
Нокта би сен,
Тимләвии,
Чепи-чепи, тер-тер чурр,
Чәр-чәр, әр-әр,
Һила аакъ!



Чәпли чәпеш,
кәнде шаһи ләбәнчүк,

Әдердәнки, өрмәдәнки,
Шөдердәнки,
шөрмәдәнки,
Әрлүай, тәплүай,
чаплүай мәдхигус
Эзләпитү-ү, чеп-чеп чепи,
Чыр-чыр чырый,
Әзерәнки-и, әзерәнкин...



Чүпләм чүпләгәндә әлиләм җүү!
Чүпләм чүпләгәндә
әлиләм җүү!
Әлхәәзи, зелхәәзи,
Эзләгәндә, бездәгәндә
Чудыр дәңки, дәңки, дәңки,
Чүки, чүки тутый кош!

## Сандугач булып сайрау

Гаҗ-вәҗ мөхтәләф,
Гаҗ-вәҗ мөхтәләф,
Һәдәрдәнки, һәдәрдәнки,
Әсмәганки,
Тәтлебай,
Нә зари,
Тери-тории,
Чеп-чер, чеп-чер, чеп-черррр!..



Менә минем бәхетем,
Менә минем тәхетем,
Сөләйманның бәхте ни дә
Тәхте ни-и-и!

## Эшләки теле

Эштиплавай,
Эшләгән ки,
Эшләгәнем
Ләбәнҗү-ү,
Чәдәрдәлки,
Чермәдәлки,
Әлки-дәнки,
Бәдә гуҗҗ!..



Эшләки, эшләп ки,
Эшләмәсәң, тилчәң ки!
Эшләп кисәң, баса ки,
Эшләмәсәң, каста ки!

## Бүдәнә



Бытбылдык, бытбылдык!
Туклык елны күп тудык,
Ачлык елны ник тудык?
Тудык исә котылдык,
котылдык:

Кырга төшеп юк булдык,
юк булдык!
Быел арыш булмаса,
Без нишләдек, без бөлдек!
Без бөлдек!
Егылдык та без үлдек!
Без үлдек!





## Сакау салма пешергән

Әйтсәм әйтим, бәләкәй чакта мин «Р» авазын әйтә алмый идем. Күпме газап күрдем шуның аркасында! Иптәш малайларга исә бу кызык кына, җае чыкканда мине үртәп алырга да күп сорап тормыйлар. Урамда трактор-фәлән күренсә, үч иткәндәй минем янга җыелалар да, бармаклары белән төртеп: «Рәшит, кара әле, тегеннән нәрсә килә?»— дип тыкырдатырга тотыналар иде. Нишләмәк кирәк, кая китеп олагасың күзгә карап сорагач. Әйтәсең: «Нәлсә булсын, тлактол инде!»— дисең. Ул шыркылдыкларга шул гына кирәк тә инде, эчләрен тотып тәгәрәп көләләр. Ә менә уйный торгач хәрәмләшеп киткән мәлләр дә була. Дөресен әйтим, андый чакларда минем хәл бигрәк тә мөшкел. Малайлар:

Сакау салма пешергән,
Шул салмасын алалмыйча,
Биш бармагын пешергән!—

дип үрти башлыйлар.

Һәрвакыт шулай ул: иптәшләрең синең берәр җитешсезлегеңнән көләләр икән, сине ул уйланырга мәҗбүр итә. Һәм, гомумән, көлке сүз, көлкеле такмак болай авыз еру өчен генә әйтелми. Иптәш малайларым мине: «Сакау салма пешергән...» —дип үртәгәннәр икән, алар моны кызык өчен генә түгел, ә мине уйландырыр һәм әлеге кимчелегемне бетерер өчен эшләгәннәр. Бу аларның бер максатка юнәлдерелгән көлүе булган. Андый көлүне әдәбиятта сатира дип атыйлар. Сатирик әсәрләр халык иҗатында бик күп. Шуларның бер төре — үртәвечләр. Бәләкәй чакларда минем теңкәгә тигән әлеге «Сакау салма пешергән...» такмагы да үртәвеч була.

Әйтик, дустыгыз «чебен тимәс чер итәр» бер елак, мыжгылдык малай, ди. Аны бит гел-гел «өф-өф» итеп кенә йөртеп булмый. Югыйсә, ул үзенең артык нәзбереклеге белән кеше теңкәсенә тиеп йөрүче бер адәм булып үсәчәк.

Андыйларны җае туры килгәндә, үртәвечләр белән «кызган табага бастырып» алу да язык түгел.

Елак-мылак,
Салпы колак,
Карама таяк,
Карт әтәч! —

дип, аның канына тоз салгаласаң, файдасы булыр, юкка-барга суган сыгуын туктатыр.

Дус-иш арасында кайчакта әләкләргә ярата торганнар да очраштыра. Уен вакытындамы, әллә берәр гамәл коргандамы низаг килеп чыкса, андыйлар шундук өлкәннәргә әләкләргә йөгерә. Күп очракта, әлбәттә, алар үзләре гаепле булып чыга. Андыйларны:

Әллүки, бәллүки,
Фәлән һаман бәләкәй.
Бармак белән тисәң дә,
Әткәсенә әләкләй,—

дип такмакласаң да гаеп түгел. Җае чыкканда аннан шулай дип көләсең икән, ул инде, мөгаен, юк-бар өчен әти-әнисенә әләкләргә йөгермәс. Кемнең инде дуслары алдында «әләкче капчыгы» булып күренәсе килсен.

Сезнең арагызда шулай ук абзар, мунча артларында качып-посып тәмәке көйрәтергә йөрүче малайлар да бардыр әле. Алардан көлү дә зыян эш түгел. Киресенчә, алардан ачы итеп көләргә очраган саен күзен дә ачырмыйча үртәргә кирәк. Халык иҗатында аларга карата әйтелә торган махсус үртәвечләр дә бар. Андыйларны:

Тәмәкече миннән кече
Алабута күмәче! —

дип мыскыл итәләр. Икенче төрле үртәвечтә исә тәмәкеченең килеш-килбәте менә ничек гарьләнерлек итеп тасвир ителә:

Тәмәкече миннән кече
Нинди мескен, күрче:
Йөзе агарган,
Күзе акайган.

Урамнан бара,
Үзе йөткерә.
Атлаган саен
Үзе төкерә.

Шулай ук кеше әйберенә кул сузучылар, ялкаулар, «йокы чүлмәкләре», ялганчы, мактанчыкларны үрти торган такмаклар да бар. Кыскасы, халык иҗатында нәкъ менә аларга аталган «күчтәнәчләр» җитәрлек. Алардан рәхәтләнеп файдаланырга була. Ләкин шуны истә тотарга кирәк, көлке ул көлә белгәндә генә көлке, ә көлә белмәсәң, үзеңнең дә көлкегә калуың ихтимал. «Уйнап әйтсәң

дә, уйлап әйт!» — ди халык. Әйтик, син аны-моны уйламыйча артык кызып китеп иптәшеңнең исеменнән, физик җитешсезлегеннән, милләтеннән, әти-әнисенең яки аның үзенең яраткан шөгыленнән көләсең икән, көт тә тор, син зурларның да, үз дусларыңның да нәфрәтенә дучар булырсың. Халык телендә андый үртәвечләр дә бар, билгеле. Әмма алар элекке сыйнфый җәмгыять чорларыннан калган. Болар — кеше шәхесен, кеше горурлыгын кимсетә торган үртәвечләр.

Дуслар, үртәвечләр турында сөйли-сөйли мин сүземнең «җеп очын» югалтып җибәрдем түгелме соң? Мин сезгә бәләкәй чакта «Р» авазын әйтә алмавым турында сөйли башлаган идем.

Шуннан шул: дусларымның мине үртәүләре турында әниемә сөйләп бирдем. Әнием әйтте: «Син аларга үпкәләмә, улым, без аны икәүләп әйтергә өйрәнербез»,— диде. Шул көннән башлап әнием миңа йокы алдыннан «Кара, кара, кара карга кырга карый» дигән җөмләне йөз мәртәбә әйтергә куша торган булып китте. Ни хикмәт, нәкъ бер ай дигәндә мин «Р» авазын әйтергә өйрәндем бит! Шуннан соң дусларымның авызлары йомылды, мине үртәми башладылар. Бер уйласаң, мине «Р»ны әйтергә тел көрмәкләндергечләр дә өйрәткән икән бит. Халык иҗатында шундый аерым авазларны дөрес әйтергә өйрәтә торган әсәрләрне дә тел көрмәкләндергечләр дип атыйлар. «Кара, кара, кара карга кырга карый» дигән әсәр нәкъ менә шулар рәтенә керә дә инде.



## ҮРТӘВЕЧЛӘР

Азат, Азат димәгез,
Азатка ипи бирмәгез.
Ашамасын, эчмәсен,
Укуыннан качмасын.



Азат утыра дәрестә,
Үзе ашый кәбестә.
Аягын бәйләгәннәр,
Авызын кләйләгәннәр.



Әй Арыслан, Арыслан,
Аш пешергән арыштан.
Пешерер иде бодайдан,
Сорамаган Ходайдан.



Аяз-паяз, барабан,
Чәчен майлап тараган.
Урамнан кызлар уза дип,
Тәрәзә ачып караган.



Барый, Барый,
Тәрәзәдән карый.
Иптәшләреннән көлгәнгә,
Авызы-борыны каный.



Бәдри, Бәдри, Бәчмәчә,
Бабаң җирен сөрмәсә,
Әтәң ашлык чәчмәсә,
Һавадан яңгыр яумаса,
Инәң урак урмаса,
Әбиең ипи салмаса,
Ни ашарсың, Бәчмәчә?



Бәчели, Бәчели,
Тәбикмәге әчеми.
Әчесә дә кабармый,
Бәчели хатын табалмый.



Бәчи, Бәчи-бәчәнәк,
Бәчи миннән тәбәнәк.
Бәчиләргә барган идем,
Бәчи ята тәгәрәп.



Вәчкә, Вәчкә,
Төшеп киткән күәскә.
Күәс төбе апара,
Чыга алмый акыра.



Васька, Васька, Васюк,
Өй артыгызга чык.
Анда мәче суйганнар,
Сиңа ботын куйганнар.



Вәли, Вәли, Вәчкә,
Урман тулы чәчкә.
Вәлиләргә барган идем,
Үлә яздым ачка.



Вәллә, Вәллә — вәт кеше,
Тәмәкенең тәпкече.

Тәмәкесе булганда,
Вәллә була шәп кеше;
Тәмәкесе бетте исә,
Эптүче дә әптүче.



Гыйлаҗи чатан,
Мичкә кереп яткан,
Мичкә кереп җылынмаган,
Кәкрәеп каткан.



Гәрәй, Гәрәй-гәркәсе,
Иске сабан тәртәсе.
Сабанының чөе юк,
Хатынының көе юк.



Гали, Гали-галдерган,
Иске мунча салдырган.
Кызлар янына йөри-йөри,
Эшләпәсен калдырган.



Гали-галеш,
Аягы-кулы чалыш,
Башы-боты бер карыш,
Тәмәкесе биш карыш.



Әй Гали — әйбәт кеше,
Ыржайган ике теше.
Аслы-өсле корсагы,
Борыны ботак төсле.



Гаптери,
Тәмәкегә аптырый.
Гаптеринең мич башында
Шешәләре шалтырый.



Таза, таза Гыймади,
Тәрәзәгә сыймадый.



Зәйнәп балык пешергән,
Бану бәреп төшергән.
Рокыясы җыя-җыя
Биш бармагын пешергән.



Зөлхи киткән базарга,
Баллы прәннек алырга.
Баллы прәннек кикертә,
Зөлхи кашык сикертә.



Ибрай, Ибрай, Ибрашка,
Артын куйган кояшка.
Кояш чыгып кыздырган,
Буран чыккан —
туздырган.



Касимский Ибрай,
Чалбарсыз йөргән бер ай.
Артына буран тулгач,
Чалбарын кигән бугай.



Ибрай,
Тавыкларга сип борай,
Әтәчләрең кычкыра,
Кәҗәләрең пошкыра.



Ибрай,
Тавыкларга сип борай,
Ашасын да кикерсен,
Безгә кукәй китерсен!



Ишми, Ишми,
Мич башыннан төшми,
Мич башыннан төшми,
Ничек тәне пешми.



Исхак — куркак,
Барабан корсак,
Агач аяк, таш курчак.



Имаш бара базарга,
Иске тунын сатарга.
Иске тунын сатмас иде,
Хатын сорый ашарга.



Имай,
Ишеккә сыймай,
Тәрәзәдән керер иде,
Аны кызлар кыйнай.



Кәрәми, Кәрәми,
Казларын да карамый,
Кәҗәсен дә карамый,
Бер эшкә дә ярамый.



Мостафа,
Өй артында тоз сата.
Тозын сатып бетергәч,
Ботын күтәреп ята.



Махмури-Нури,
Һәрвакыт бура бурый.
Шәбрәк агачы чыкса,
Апкайтыр өчен турый.



Миңнияр — кәкре кыяр,
Мин ашыймын,
Син карап тор —
Кайсыбыз алдан туяр.



Миңнегали карт пәри,
Чатлы-ботлы ат җиккән.
Гау башына менгән чакта
Чалбар бавы «шарт» иткән.



Мирза барган базарга,
Бал кисмәге яларга.
Бал кисмәге кыршаусыз,
Мирза кайткан ыштансыз.



Мука, мука, мукалый,
Мука сука сукалый.
Сукасының чөе юк,
Хатынының көе юк.



Эһем, эһем дигәчтен,
Килеп керде Минәҗтен,
Танымый да торам икән,
Кызыл ыштан кигәчтен.



Нурый, Нурый,
Тәмәкесен урый,
Урый-урый төтен чыккан,
Төтененә тончыккан.
Анда көлен төшергән,
Монда көлен төшергән,
Чалбарына ут капкан,
Тез капкачын пешергән.



Ногман, Ногман,
Калай комган.
Тәмәкегә
Борыны тонган.



Насыйр, Насыйр-насыган,
Тәмәкегә сасыган,
Корчаңгысын кашыган,
Анда барып какырган,
Монда килеп какырган,
Тәмәкесе түгелгәч,
Кәҗә кебек акырган.



Насрый,
Ике тавык асырый,
Берсен суя, берсен куя,
Аның белән кем туя?



Нәсип,
Тавыкларга ярма сип,

Анда сипмә, монда сип!
Такыр җирне карап сип!



Үлкә барган базарга,
Иске тунын сатарга.
Иске тунын сатмас иде,
Ире сорый ашарга.



Питер, Питер-питләвек,
Ашый алмый чикләвек.
Ашаганда тончыккан,
Борыныннан кан чыккан.



Рамай китте урманга,
Кәкре каен урларга.
Кәкре каенботаксыз,
Рамай ята ыштансыз.



Рамазан,
Коры казан,
Суы беткән,
«Шарт» иткән.



Роза, Роза,
Пыр туза,
Мотоциклны уза.



Сираҗетдин — туң бүксә,
Ашама син кәбестә.
Аша син кишер,
Ул сиңа бик килешер,
Бүксәңне төртеп тишер.



Сапый, Сапый-сапкан,
Өй почмагын саткан.



Сапый, Сапый-сапкан,
Иске тунын саткан,
Тәмәкегә тиенгән,
Урап-урап капкан,
Көн утырып тарткан,
Төн утырып тарткан,
Иртән барып карасалар,
Кәкрәеп каткан.



Суфый суган ашаган,
Кабыгын җиргә ташлаган.
Әле генә бишектә иде,
Йөгереп йөри башлаган.



Сабир, Сабир — сабакы,
Сабир тарта тәмәке.
Тәмәкесе түгелгән,
Елый-елый йөгергән.



Фәргать килә күпердән,
Күзе-башы күпергән.
Ике черки, бер кигәвен
Аны бәреп үтергән.



Факил-факкан,
Сары ләмгә баткан,
Биш тиен акча тапкан,
Авызына капкан.



Сиби,
Бер суксаң кими,
Ике суксаң арта,
Үзе борынын тарта.



Хәйбул-Хабыш,
Аягы-кулы чалыш,
Буе-сыны бер карыш,
Тәмәкесе биш карыш.



Хәсән,
Сабан туе кайчан?
Бүген түгел иртәгә,
Хәсән менгән киртәгә,

Киртә бавы чишелгән,
Хәсән башы тишелгән.



Әй Хисамый, Хисамый,
Авызың сүздән бушамый.
Аз сөйләш тә, күп эшлә —
Эшләмәгән ашамый.



Хәдичә
Бер самовар чәй эчә.



Хәмди белән Хәмәтша,
Икәү барган кабакка:
Чиләк-чиләк аракы,
Иләк-иләк тәмәке.
Чүмеч белән эчкәннәр,
Учлап салып тартканнар,
Җырлый-җырлый
чыкканнар,
Яр астында ятканнар,
Шул ятудан ятканнар,
Кәкрәеп катканнар.



Шамил, Шамил-шамалый,
Кырда куян балалый.
Балалары качып беткәч,
Койрык астын кабалый.



Шакир, Шакир-шакалай,
Түбәтәең туң калай.
Туның кәҗә тиресе,
Үзең дөнья киресе.



Шакир — шакмак,
Чабата башмак,
Яргала да мичкә як!



Шакир, Шакир-шикәсе,
Шакир — кәҗә тәкәсе.
Үзе — дөнья киресе,
Туны — дуңгыз тиресе.



Әвәли-Шәвәли,
Көлдән ипи әвәли.



Җамалый, Җамалый,
Кырда куян балалый,
Баласына йон чыккан,
Ялый-ялый төн чыккан,
Ялый торгач тончыккан.



Әй Әпкәләй, Әпкәләй,
Тартма дисәң үпкәләй,
Аягы балта сабыдай,
Бүреге куян кабыдай,
Анда барып төкергән,
Монда килеп төкергән,
Тәмәкесен бөтергән,
Үзен күрсә, эт өргән,
Башын алмый учактан,
Җиңнәренә ут капкан.
Янгынчылар күргәннәр,
Пыргы* тотып килгәннәр,
Су сиптергеч пыргыдан,
Чыдый алмый ыргыган.
И Әпкәләй, Әпкәләй,
Тарта дисәң, үпкәләй,
Үзе кашык сабыдай,
Тәмәкесе тәртәдәй.



Әрәпи, Әрәпи,
Аклы-каралы тәпи.



Җылак, җылак,
Җыртык колак.

---

* Пыргы — бранспойд.

Мич башында
Пешкән колак.



Елак, елак,
Елкын таяк,
Чуклы балак,
Чепи күз!



Җылак-җылак, җылкыткан,
Җылап кеше куркыткан.



Җылтын җылак,
Карама таяк,
Чуклы балак,
Авызың җалак.



Җылак, җылак,
Салпы колак,
Карама таяк,
Карт әтәч!



Җылак, җылак,
Җылкы колак,
Йомарла да мичкә як!



Су анасы Сылубикә,
Су атасы Сөләйман.
Тәрәзә ачып карап тора,
Ике күзе челәйгән.



Саран, саран, сан илле,
Кабыргасы бер илле;
Казанга салсаң кайнамый,
Эткә бирсәң ашамый.



Саран, саран,
Сарманга күкәй салган.
Сарысын тавык ашаган.
Саран елап калган.



Саран бака
Сазга бата,
Үлгәчтән утта яна.



Бур, бур, бурлаган,
Ике тавык урлаган.
Берсен суйган, берсен
куйган,
Аның белән кем туйган?



Аръяк — морҗак,
Каткан ипи бурлары.
Каткан ипиләре беткәч,
Кәҗә, сарык бурлары.



Бер бүре, ике бүре, өч бүре,
Бәдерниса — йомычка буры.



Әллүкәй, бәллүкәй,
Шакир һаман бәләкәй,
Бармак белән тисәң дә,
Әткәсенә әләкләй.



Әләкче капчыгы,
Тәмәке төпчеге.



Үпкәче,
Кара сыер бүксәсе.



Үпкәләсә үпкәсе,
Ала сыер үпкәсе.



Мактанчык, мактанчык,
Мактанчыкның арты ачык.



Йокы чүлмәге,
Сасып беткән күлмәге.

— Әйдә эшкә барыйк! —
дисәң,
Ишек артына кача.
И-ха-ха-ха да ми-ха-ха,
Менә кызык ичмаса.



Аңкыш-мыңкыш,
Тәмәкече тыңкыш,
Торган өе мунчадай,
Тартуыннан бушамай,
Морҗа борын, мич авыз,
Мич сырларга кушабыз.



Тәмәкече
Миннән кече,
Уша башы хәерче.



Тәмәкесен кабызган,
Селәгәен агызган,
Тәмәкесе түгелгән,
Җылый-җылый йөгергән.



Тәмәкече, тәмәкече
Нинди мескен, күрче:
Йөзе агарган,
Күзе акайган;
Урамнан бара,
Үзе йөткерә,
Атлаган саен
Үзе төкерә.



Тәмәкече
Миннән кече,
Алабута күмәче.



Аңкыш, мыңкыш,
Тәмәкече тыңкыш.
Ятыр җиреңләүкә башы,
Баш астыңа мунча ташы,
Көлдән күмер актарган,
Миче төтен кайтарган.



Тәмәкесен кабызган,
Селәгәен агызган,
Морҗа борын, мич авыз,
Бохарский күк сагыз.



Аксак-туксак,
Пыяла корсак,
Китек колак,
Таш маңгай.



Аксак-туксак,
Барабан корсак.
Эчен ярып карасак,
Бер пот борчак.



Котырган, котырган,
Төнлә торып утырган.
Бер бәлеше пешмәй калган,
Шуны көтеп утырган.



Тиле, тиле, тилергән,
Сиксән ипи кимергән.
Калганын эткә биргән,
Актыктан елап йөргән.



Җүләр, җүләр,
Егылып үләр,
Песи казыр,
Эт күмәр.



Сакау салма пешергән,
Биш таракан төшергән.
Биш тараканны алам дип,
Биш бармагын пешергән.



Безнең авыл кызлары —
Сәке асты коңгызлары.



Кызлар, кызлар —
Һавадагы йолдызлар.
Малайлар, малайлар —
Чүплектәге калайлар.



И мышнаган, мышнаган,
Мич башында кышлаган,
Тирләмәгән, пешмәгән,
Пешмәсә дә үсмәгән.



Килешең-килбәтең,
Биш гөрәнкә бишмәтең.



Пацан!
Бер чокырга батсаң,
Биш көн чыгалмый ятсаң!



Барып кердем Хәйдәргә,
Башын тыккан әйрәнгә.
Башын алгач әйрәннән,
Куркып киттем Хәйдәрдән.
Барган идем Якупка,
Башын тыккан катыкка.
Башын алгач катыктан,
Куркып киттем Якуптан.
Барып кердем Ногманга,
Башын тыккан комганга,
Башын алгач комганнан,
Куркып киттем Ногманнан.
Барып кердем Гатага,
Башын тыккан катага.
Башын алгач катадан,
Куркып киттем Гатадан.
Барып кердем Хамматка,
Башын тыккан табакка.
Башын алгач табактан,
Чыгып качтым Хамматтан.



Килеп кердем Әпешкә,
Башын тыккан бәлешкә.
Башын алгач бәлештән,
Куркып киттем Әпештән.



Барып кердем Сабирга,
Башын тыккан сабынга;
Башын алгач сабыннан,
Куркып киттем Сабирдан.



Барган идем Әндәргә,
Башын тыккан мендәргә.
Башын алгач мендәрдән,
Куркып киттем Әндәрдән.

## Авыл исемнәрен атап үртәү

Карамалы, Каргалы,
Бар да зирек арбалы,
Зирек арба җигеп чыгып
Җир буе да бармады.



Мактана, мактана
Иләк саткан акчага;
Нәдер —
Бар эшкә дә хәзер.



Такталачык — каткан балчык,
Түмерҗә — туң мөрҗә.



Янбай — ялтыравык маңгай.
Бигелде — тугарылды, җигелде.
Упкан күл —
сузылып ят та үл.
Арбаш — ярты янбаш.



Сарман, Сарман —
Сары күкәй салган.



Бикмәт — тишек бишмәт.



Рантамак — әрәмтамак.



Карман —
ачыма үлсәм дә бармам.
Күчтәнти —
урынынна күчкән, ди.
Танып — чабата калып.

## Тазны үртәү

Таз кияр чикмән,
Тазның башы чиккән,
Черки барып явить иткәч,
Тазлар Себер киткән.
Тазлар чыга күпердән,
Тазның башы күпергән,
Черкиләргә ачуы килгәч,
Анасын бәреп үтергән.
Бер тиенлек канәфер
Тазның башын канатыр,
Бер тиенлек нишатыр
Тазның башын
йомшартыр.
Тазлар җигәр җабага,
Утырырлар — чабарлар,
Чебен-черки чыккачтын,
Тазны абзарга ябарлар.
Таз, таз, тазина,
Төшкән дуңгыз базына.
Дуңгыз базы ишелгән,
Тазның башы тишелгән.
Аргы якка мылтык аттым
Чыпчыкларга тияргә;
Падишадин әмер килгән
Таз башына тибәргә.
Чөлли, чөлли, чөлли таз,
Чөллиләргә бара таз.
Унике каз, ике торна
Ашап бетерә бирән таз.
Таз бичәсе кер юа,
Көндез керем кипсен, дип.
Таз теләктә әй утыра,
Черки Себер китсен, дип.
Таз барадыр урманга,
Ак юкагач тунарга,
Таз артындан черки бара
Таз башына кунарга.
Безнең авыл суларында
Кызлар җарма җугалый;
Ике черки килеп кунгач,
Таз башыны угалый.
Тазның алган күк биясе
Салам ашап симергән;
Алты черки, биш кигәвен
Тазның башын кимергән.
Таз барган ат алырга,
Кигезә алмый җөгәнен.
Ике тазны бәйләп салган
Нинди батыр кигәвен.
Таз барадыр сукага,
Камыт бавы мунчала;
Тазның урынын сорасаңыз —
Тау астында мунчада.
Кызлар төшкән буага,
Кара керләр юарга;
Падишадин язу килгән
Тазны илдин куарга.



Кырчын, кырчын кырык илле,
Кабыргасы бер илле;
Казанга салсаң кайнамый,
Эткә бирсәң ашамый.
Тазның сөеп кигәне
Аршын ярым чабата,
Киндерәсен урый-урый
Озын төннәр таң ата.
Барган идем урманга,
Күрдем черки арбасын;
Васыять итеп әйт тазларга,
Урманнарга бармасын.
Таз хатыны керләр юган,

Керем тизрәк кипсен, дип;
Унике таз киңәшләшә,
Черки Себер китсен, дип.
Таз чыга күпердән,
Тазның башы күпергән,
Черки килеп бер тешләгәч,
Үгез кебек үкергән.
Таз барадыр чирәмнән,
Тазның башы чиләнгән,
Кигәвен килгән — җирәнгән,
Черки килгән — кинәнгән.
Бер таз калды урманда,
Черкиләр ашамаса,
Меӊ сум алтын бирер идем,
Башларын кашымаса.
Тазлар кия тула оек,
Тазларны без куаек,
Тазның башын кыраек та,
Ачы суда юаек.
Озын төнне кич утыра,
Юкә чабата үреп.
Җәй дә бүрек,
кыш та бүрек,
Булмый һич башын күреп.
Унике таз бергәләшеп
Ерак сәфәр чыкканнар,
Бүрекләрен көймә итеп
Диңгезне дә кичкәннәр.



Таз аягын киенә,
Аршын ярым киндерә,
Тазга йомыш кушар хәл юк,
Башын кашып тилмерә.
Таз чыга күпердән,
Аның башы күпергән,
Ике черки, бер кигәвен
Тазны талап үтергән.
Таз төшкән буага
Битен-башын юарга,
Менәлмәгән, егылган,
Башы бозга тыгылган.
Таз бара урманга,
Башын салып фурманга,
Таз барганчы таң аткан,
Башын тырнап канаткан.
Таз бара юл белән,
Кыптыр-кыптыр тун белән,
Тунын салып ташлаган,
Башын тырный башлаган.
Таз менгән тау башына,
Талдан читән үрәм, дип,
Таз кычкыра үләм, дип,
Башыма черки куна, дип.
Таз бара урманга
Кара зирек кисәргә,
Таз артыннан черки бара,
Тазның канын эчәргә.
Су җыелса чокырга,
Күл буладыр казларга,
Явым явып черки чыкса,
Үлем була тазларга.
Таз, таз, тазгалак,
Ашыйсыңмы кузгалак.
Ашыйсың килсә, үзең бар,
Купы* хәтле күзең бар.
Таз, таз, тазгалак,
Печәнлектә кузгалак,
Ашыйсың килсә, кырга бар,
Таз башыңны тырнап ал!
Таз, таз, дигәннәр,
Тазга җамаяк биргәннәр,
Җамаягын ташлаган,
Башын кашый башлаган.
Таз бара мунчага,
Аның башы мунчала,
Эссе мунча, суык таш,
Чабына, ди, шунда таз.



Таз, таз, тазина,
Тирмән сиңа хәзинә.
Тирмәнеңнең канатларын
Кар астыннан казы ла.
Таз, таз, тазина,
Кермә бүре базына.
Бүре базы бик тирән,
Чыгалмассың, таз бирән.
Таз кигән ак чалбар,
Дуңгызга атланып чабар.

---

* Купы — табактан кечерәк агач савыт.



Таз кия бүрек,
Черки килде күреп.
Таз кия толып,
Черки килә куныл.
Таз кия биялэй,
Черки тазны җиңәләй.
Таз кия түбәтәй,
Черки тазга пүнәтәй.
Таз кия эшләпә,
Черки тазны нишләтә?
Таз кия күк күлмәк,
Аның башы күп-күмгәк.
Таз килә урамнан,
Тазның башы туналган.
Таз килә чирәмнән,
Аның башы чиләнгән.
Бер тиенлек күкерт,
Тазның башын күперт.

## ТЕЛ КӨРМӘКЛӘНДЕРГЕЧЛӘР

Тиз әйтергә мин кыстамыйм,
Бик еш әйтәм
мин аны биш кат,
Биш кат әйтсәм,
мин бик шат.



Мич башында биш мәче,
Биш мәченең биш башы.
Биш мәченең биш башына
Ишелмәсен мич ташы.



Биш мәчет,
Биш мәчетнең биш башы,
Биш мәчетнең пич башы,
Биш мәчетнең пич башында
Йөгереп йөри биш мәче.



Без, бабай белән базарга барганда, багана башындагы бытбылдык балаларына балчык бәрә-бәрә бардык.



Батрак Бакир баласы Батыр безнең бозауга бәрәңге белән бәргән. Бәрәңге белән бәргәч, безнең бозау башын борып бакырган.



Бәдерлебанат белән Бәдерлебану базарга барганнар. Базарда башларын баганага бәрдергәннәр. Биектау больницасына барып, башларын бинт белән бәйләткәннәр. Бәйләнгән баш белән биегәннәр.



Балык Бистәсенең Бәдрибанат, Бакалы базарына барганда, баш бармагы белән биш бармагын бүрәнәгә бәреп бүрттергән. Бармагын бүрттерү белән больницага барып бәйләткән. Бармакларын бәйләткәч, Бәдрибанатка бюллетень биргәннәр.



Бәдри бабайның Бәдернисасы былтыр безнең бәрәңге бакчасы башында бәйли башлаган биялэй бармакчасын быел бәйләп бетерде.



Башың баштарак башкалана башлады. Башың башкарал-

мый башындагы башлыгыңнан башканы.



Хөбәйбә бәбәйләгән,
Бобәен биләүләгән.



Башта башлап
баскыч башына бас.
Баскыч башына
башыңны бәрмә.



Абагага бага-бага
Башым бәрдем баганага.



Бүрәнәгә басты бүдәнә,
Бүдәнәне басты бүрәнә.
Гаеп бүрәнәдә дә бар,
Бүдәнәдә дә бар.



Сезнең күзлелегегез күзлегегездән билгеле.



Ышанам күзлелегегезгә,
Күзлелегегез күзлегегездә.



Үгезегез үзегезнеке,
Мөгезе үгезегезнеке.



Үгезегезнең мөгезен үзегез сындыргач, үгезегездән күрмәгез, үзегездән күрегез.



Мин агамны агалаган,
Атын дагалаганмын.
Бер кат түгел, күп мәртәбә
Дагалаганмын.



Ялганлаганлыгыгыз да, ялганламаганлыгыгыз да сүзегездән билгеле.



Андый мәче Надидәләрдә дә бар, Мәмдүдәләрдә дә бар.



Кара, кара, кара карга
карга карый.



Кара, кара карга кырга китте.



Кара карга кардан бара,
Канатларын кага-кага.



Кара каргаларның кара карлыган кебек кара борынлы кара балаларын караңгы төндә югалтканнар.



Кара, кара, карга Кадирләренең капкасына килеп кунган.
Карга Кадире кара карганы
Карамалыга кадәр куган.



Кар аттым, кар аттым,
Ап-ак карны каралттым.



Кара Кәрамның кара күлмәген кара каргалар күтәреп киткәннәр. Кара Кәрам карап калган.



Карама башында кара малай, кара каргалар карап, катык кырып утыра.



Кәбирләрнең каеннарына кара каргалар кунган. Кәбир кызы Кәримә каргаларны кәкре көянтәсен күтәреп куган. Кара каргалар күккә күтәрелгәннәр. Кәбир кызы Кәримә кәкре көянтәсен күтәреп колә-көлә келәтләренә кереп киткән.



Кара карга карагайга карап «кар-кар» кычкыра. Кара карганың каурыенда кап-кара корт күренә. Кап-кара кортны кармакка куйсаң, кәрәкә каба.



Карга кара, кара карга,
«кы-р-ык, кар-р-ык» карылдама.
Кардан калка кара карга,
Кара каурыйлары карга
Тарала да аунап кала.
Мин әйтә алмыйм,
кем әйтә ала —
Гүзәл, я син әйтеп кара.



Карале, картинәй, кара каргалар кара карлыганның кар кабыгын да калдырмаганнар.



Кара карганың кара баласы туган коненнән бирле акыра да акыра, әнисен чакыра: «Карр,карр, кар!»



Карга каргаганга карап кар яумый тормас.



Аттым карга,
Төште карга,
Карга төште ак карга.
Шул карганы
Карар өчен
Карга җыелган карга.



Карама кара каенга,
кара кара карамага.



Карама, карама,
карамага карама.
Карамага карасаң,
ике күзең карала.



Колхозчы карт Кәримнең карак кәҗәсе котүдән качып, колхоз келәтенә кереп, кәбестә, кишер, кыяр кимереп кире котүгә киткән.



Кәҗә көтүдән кайтканда Кәрам кырына кәнсәгә кереп кирәкле кәгазьләрен кимергән.



Кәримов Кәбирләрнең кәкре койрыклы кәҗәләре келәткә кипкән кишер кимерергә кергән.



Караңгыга каргандың ни, карганмадың ни! Караңгыда карганганыңа караганда карганмаганың, карганмаганыңа караганда карганганың яхшы.Караңгыда карганганчы карганмыйча карманганын күп артык. Караңгыда карганырга, карманырга калдыңмы?



Карамалының кара малаена чана карамаларга биргән идем, карамалады микән кара малай,карамаламады микән кара малай; карамаласа да, карамаламаса да, карамалаганына, карамаламаганына карамыйча,алып кайт. Ул карамаламаса, үзем карамалармын.



Карамалының кара малаена карама карамалатырга китергән идем. Карамаладымы икән, карамаламадымы икән, карамалавына карамастан, карамаламавына карамастан, карап кайтырга кирәк.



Казандагы суны кайнарландыралсаң, кайнарландыр.



Казандагы суны кайнарландыралсам да кайнарландыралам,кайнарландыралмасам да кайнарландыралам.



Күпер башында күп күркә,
Күп күркәгә кирәк күп көрпә.
Аларның берсе күк күркә,
Күк күркәгә түк көрпә.



Күпер башында күк күркә,
Күк күркәдән кем өркә,
Төк-төкләре орпәеп,
Өрелеп килә күк күркә.
Күк күкри, төк тетри,
Күр, күперә күк күркә,
Күк күркәгә түк көрпә.



Камил кәбестә карарга кергәч, капканга килеп кысылган. Капкан Камилне каты кыскан.Камил кычкырган: «Коткарыгыз, капканга кысылдым!»



Әни, карале Бибисараны:
Ашъяулыкка түккән караны.



Ата кызыл кара тараканның кызыл кара кан әйләнеше.



Әбиләрнең капкасы
какшаган,
Шунда барып капка каккалап,
Как капкалап кайтыйм әле.



Такта какма, капка как!
Капка какма, тотка как!



Капкага капка каршы,
Капкага капма-каршы.



Яп капканы, как тотканы,
Капка какма, тотка как!



Как умартаны* как капкак** белән капкалый алырсызмы?



Капкын таптым, капкынга каптым.

* Как умарта — йомры умарта.
** Капкак — аның капкачы (Н. Исәнбәт искәрмәләре).



Килгән Гата, кигән ката,
Уң аякта — сул ката.
Катада түгел хата,
Ката киелгән хата.



Сумалачыга сумалаларга сүс биргән идем, сумалалаган булса да, сумалаламаган булса да, сумалалаган-сумалаламаган булуына карамый, алып кайт.



Озын җепне саплама да,
сумалалама да, үзем саплап
сумалаларммын.



Мөнәвәрә, аннан үрмәләмә,
Моннан үрмәлә.
Аннан — пычрак, монда — ләм,
Кодагыйга әйт сәлам.



Малированный кәндине малировландырам дисәм, малировландырам; малировландырмыйм дисәм, малировландырмыйм.



Рәшидәнең шкафын рәтләштергәлә. Рәтләштергәләмәсәң, шулай рәтләргә куш.



Сары Симен, сары саплы сәнәкне сындырып, сары сандыкка салып, сигез мең сигез йөз сиксән сигез сумга саткан.



Сантый Сәлимә сигез симез сыерның сауган сөтен сандыктагы сары сай савытка салып саткан.



Сөрде Сәгыйдәнең сеңлесе суганга сасыган су сипкән. Суган саргайган. Саргайган суганны Сөрде Сәгыйдәнең сеңлесе Сорочийда сигез сумнан саткан.



Сельсовет секретаре Сәмигуллин Сәмикъның соры сыртлы сыерын суеп саздагы суга салсаң, саздагы су саргая.



Советлар Союзында Сәлихова Сәбилә Сәгыйтовна, сыерларга салам салганда, сиксән сигез сәнәк сабы сындырган.



Саташам Салихы, сыерларга салам салганда, сары саплы сәнәген сыерның сыртына сугып сындырган. Саташам Салихы сары саплы сәнәкне Сәхиптән сиксән сигез сумга саплаткан.



Сәлим, сарыкларга, сыерларга солы саламы салганда, сәнәкнең сабын сындыра. Сәнәкнең сабын сарайга сөяп, сигез сәгать сигез секунд саплый.



Сирайның суынмаган суын Сөбух суын салсаң, Сирайның суынмаган суы сиксән сигез секундта суына.



Сер бирмибез серкәләргә
серкәләндерсәләр дә.



Сезнекеләр безнекеләргә су китертешмәсләр микән?

Ник китертешмәсеннәр, китертешерләр!



Сезнең кызлар безнең кызларга кер тукмаклаштыргаламакчылар иде, тукмаклаштыргаласалар, тукмакларын алып килсеннәр, тукмаклаштыргаламасалар, тукмакларын биреп җибәрсеннәр.



Сезнең кызлар безнең кызларга кер тукмаклаштыргаламаслар микән?

Ник тукмаклаштыргаламасыннар, тукмаклаштыргаларлар.



Татарстанның Татар Танае тимерчесе Таҗи Тимербаевның тае Тәтеш тавын төшкәндә тайның тоягы таеп, тәртәгә тиеп, тәртәне теттереп ташлаган.



Кулда — тукмак,
Алыйк кер тукмап;
Тукта, тукта, тукмама,
Тукма, тукма, туктама!
Туктап тукмап булмый ул,
Тукмап тукмак тынмый ул.



Такмак тапмак — кул чапмак,
Чакма чакмак — ут якмак,
Мин биермен — тап такмак,
Такмак тапмаган — ахмак.
Әйттем такмак,
бастым так-так,
Идән таптап такмаклап.
Безнең эшләр —
такмак тапмак,
Син дә миңа тап такмак.



Туктап, туктап,
Тукмап-тукмап ташлыйк әле.



Талга кунар бер тартар,
Ул тартарны тал тартыр,
Тартар басып талны тартыр,
Тал тартыр, тартар калкыр,
Тартар калкыр, тал тартыр.



Чалгылы чикерткә, чит-читләре чиккән чапан чәлгән черки,чытык чырайлы чебен чабышырга чамалаганнар. Чабышчылар Чистай читендәге чиркәү читеннән Чаллы читенә чаклы чабышканнар. Чит-читләре чиккән чапан чәлгән черкинең чит-читләре чиккән чапаны чапканда, чалгылы чикерткәнең чалгысына чабылып, чиркәү читендәге черек читәнгә чәбәләнгән. Чалгылы чикерткә чапкан чакта, чирәм чабарга чамалап, чабышчылардан читкә чапкан. Чистай читендәрәк чишмә челтерәгән. Чытык чырайлы чебен, чишмәдә чумып, Чаллыга чапкан. Чит-читләре чиккән чапан чәлгән черки, чишмәдә чумып чыгып, Чаллыга чапкан чытык чырайлы чебен, чабыша-чабыша, Чаллыдан чирек чакрым читтәге чокыр читендә чабышчылардан чирәм чабарга чамалап чапкан чикерткәнең чал-

гысына чак чабылмаганнар. Чабынчылар Чаллыдан чирек чакрым читтәге чокыр читеннән Чаллыга чаклы чапмаганнар, чөнки Чаллыга чәпсалар, чал чәчләре чәчеләчәген чабынчылар чамалаганнар.



Чирчеләй, чирәмгә чүгәләп чәй чүмергән чагында, чәрелдек чыпчык Чирчеләйнең чәен чыбылткан. Чирчеләй чәрелдек чыпчыкны чиркәүгә чакырткан. Чәрелдек чыпчыкны чиркәүдә чукындырганнар.



«Чак-чак кына чирдән терелеп чыккан чакта чияле тау читенә чыгып чи чияне чәйни-чәйни читәләрем чатнап чыкты» дигән чакта ничә «ч» бар? Чутлап чык.



Чапышевларның чуар чучкалары чоландагы чүпрәне чүмереп чыккан. Чапышева чуар чучканы чыбыклап чыркылдаткан. Чучка чыркылдап чапкан.



Кошел ойгәндә, коч үлчәшмә,
Коч үлчәшеп, кошел чәчмә.



Ойгә кергән чыпчык,
Очып йөри чып-чып,
— Чыпчык, чыпчык,
чык, чыпчык,
Очып чык, чыпчык,
чык, копчык!
Чык, чык, копчык, очып чык!



— Бар, тиз генә чыгып
чыбык-чабык җыеп керт.
— Чыбык-чабык дип чыгып
чабып, чак чыбык-чабыкка
абынмадым.



Иптәшләр! Иптәш түгел иптәшләрне иптәш итик, иптәшләр. Иптәшләр түгел иптәшләрне иптәш итсәк, иптәшләр, иптәш түгел иптәшләр дә иптәш итәр, иптәшләр.



Юлга егылгаласам да,
елгага егылгалаганым юк.



Язидә, яшел яулыгын ябынып, яшенле яңгырда яшел яланга йөгерде.



Яшәгән, ди, өч кытай: Як, Якциндроп, Якциндрокциндрони. Яшәгән, ди, өч кытай кызы: Цепи, Цепидреппи, Цеппидреппидреппопони. Менә алар өйләнешкәннәр: Як — Цепига, Якциндроп — Цепидреппига, Якциндрокциндрони — Цеппидреппидреппопонига. Туган, ди, балалары: Якның — Шак, Якциндропның — Шакшарони, Цеппидреппидреппопониның — Шакшаронишарони.



Архивалакатачили дигән авылда өч япон яшәгән: Як, Яксидрак, Яксидраксидрули. Озакламый алар өйләнгән-

Гайбәт һәйбәт сүз түгел,
Гайбәт сату эш түгел.



Калын юкә, юка юкә,
Төядек юкка йөккә.



Әрсез кеше — гарьсез кеше,
Һәрбер гарьсез гамәлсез,
Гамәлсез кеше әмәлсез.



Һәммә ялкау гамәлсез,
Һәм һөнәрсез, һәм гамьсез.



Ыңгыр-шыңгыр ыңгырчак,
Эңгер-меңгер кыңгыр чак;
Безнең хәзер җырлар чак,
Гыр-гыр гармун уйнар чак!



Ваттым мичкә,
Яктым мичкә
Бер мичкәне бер мичкә.
Ярый сыйды
Мичкә мичкә,
Ул да җитте бер кичкә.



## [illegible]

Кәҗәләрнең «ду» китереп биегәнен күргәнегез бармы сезнең? Ә сарыкларның гармун уйнаганын? Куяннарның ауга чыкканын?

Сизенәм, дуслар, бу сорауларны укыгач та: «Һи, кеше ышанмаслык сүзне чын булса да сөйләмә!»— диярсез. Әмма мин уйнап түгел, чынлап сорыйм сездән. Һәм ышанам: биюче кәҗә белән дә, гармунчы сарык белән дә, аучы куяннар белән дә очрашканыгыз бар сезнең. «Кайда» дисезме? Әйтим: халык иҗаты әсәрләрендә. Ышанмасагыз, менә тыңлап карагыз: бию, җырлау гына түгел, тагын әллә ниләр булдыралар, ди, терлек-җәнлекләр:

Иртән торып тышка чыксам,
Сыерлар кар көриләр.
Ике куян мылтык тотып,
Бүре атып йөриләр.

Чуар тавык суга бара,
Сары шәлен ябынып.
Әтәч абзый карап кала,
Төрепкәсен кабызып.

Ике сарык юлга чыккан,
Кулларында чемодан.
Иреннәрен буяганнар —
Ә битләре юмаган!

Мондый шигъри әсәрләрне халык иҗатында «такмаклар» дип йөртәләр. Тик аларны бары тик хайваннар, киек-җәнлекләр турында гына була икән дип уйларга ярамый. Кешеләр турында, шул нәүбәттән, балалар турында да, мәктәп тормышын чагылдырган такмаклар да була. Аларны сезнең шикелле укучы балалар иҗат иткәннәр. Менә шундыйлардан бер мисал:

Әнә килә автомобиль,
Аны йөртә Гөлҗамал.
«Биш»ле алулар күңелле,
«Ике»ле алу бик яман.

Ә менә бу такмакта күңел ачып кына йөрергә яратучы, хәйләкәр ялкау балалар көлкегә кала:

Такмакка да мин оста,
Шакмакка да мин оста,
Әти-әни эшкә кушса,
Мин — авыру,
мин — хаста,—

дип такмаклый, ди, бер ялкау малай.

Такмаклар бик күп төрле була. Бер ишләре, шул исәптән югарыда бер күреп киткән әсәрләр көй белән, җырлап башкарылалар. Шуның өчен аларны җыр-такмаклар дип йөртәләр.

Икенче бер төрлеләре исә биегән вакытта көйләнәләр. Мәсәлән берәү уртага чыгып тыпыр-тыпыр биергә тотынды, ди, син аның аяк баскан уңаена туры китереп, кул чәбәкли-чәбәкли такмаклый башлыйсың:

Чылтырыйдыр,
чылтырыйдыр,
Чылтырыйдыр тәңкәсе.
Моның гына хәтле бии
Безнең чебеш әнкәсе!

Аягындагы итегең
Амриканский икән.
Сикереп-сикереп биюләрең
Саесканский икән!

Бию вакытында башкарыла торган мондый көлкеле әсәрләрне бию такмаклары дип атыйлар.

Өченче төр такмаклар да бар. Алары исә бию вакытында гына түгел, теләсәң кайчан башкарыла ала. Аның көе дә булмый, күңел ачу өчен сөйләп кенә йөртелә. Шуңа күрә аларны сөйләм такмаклары дип атыйлар. Нәрсә турындагылары гына юк ул әсәрләрнең. Хайваннар киек җәнлекләр турында дисеңме, төрле әкәмәт хәлләр турында дисеңме — барысы да бар. Менә аларның кайберләре:

Кәҗә, кәҗә, мәкәрҗә,
Кермә минем бакчага.
Кысылырсың, үләрсең,
Йөз сум акча түләрсең.

Кыскасы, халык телендә мондый кызыклы такмаклар бик күп алар.



# ТАКМАКЛАР

## *КӨЙЛӘМ ТАКМАКЛАРЫ*

Үгез сука сукалый,
Бозау тырма тырмалый.
Егет булып үскән чакта
Төрле хәлләр булгалый.

*

Аягымда — кызыл яулык,
Башларымда — чабата.
Җәйнең эссе көннәрендә
Аягым карга бата.

*

Алай итәләр аны,
Болай итәләр аны.
Чабатага тычкан җигеп
Гуляйт итәләр аны.

*

Җәйнең матур көннәрендә
Бодай тарата алмадым;
Күсе җигеп килмәкче идем,
Камыт ярАталмадым.

*

Ишегалдым яшел чирәм,
Ашама, ишәк бирән.
Тавык йоны эрләгәчтен,
Перчатка бәйләп бирәм.

*

Биек тауның башларында
Сабан сөрә бер карга;
Агыйделдән су апкайттым
Бастырыклап бер арба.

*

Иртән торып тышка чыксам,
Әтәч менгән киртәгә.
Ундүрт бака җырлап йөри,
Армиягә китәргә.

*

Без авылдан чыгып киттек,
Чабатага төялеп,
Ике бака озатып калды,
Әрекмәнгә сөялеп.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр алкалар.
Су алырга төшкән идем,
Узышалар бакалар.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр мунчала.
Мунча ишеген ачкан идем,
Ике пәри кул чаба.

*

Сары, сары, сап-сары,
Сары пәке саплары.
Сараларга барган идем,
Җырлый икән атлары.

*

Иртән торып тышка чыксам,
Тараканнар кар көри.
Ә чебеннәр итек киеп
Көрәгән җирдә йөри.

*

Безнең песи бигрәк уңган,
Комганга су тутыра.
Бозавыбыз мич башында
Оек бәйләп утыра.

*

Кырда — балык, суда — сарык,
Сыер — агач башында.
Ак куяннар очып йөри
Мәчет манарасында.

*

Ике песи суга бара,
Көянтә-чиләк асып.
Ике тычкан карап кала,
Капка төбенә басып.

*

Ике тавык суга бара,
Мамык шәлен ябынып.
Әтәч абзый карап кала,
Папирусын кабызып.

*

Ике тавык бакча казый,
Итәкләрен кыстырып.
Әтәч агай трубка тарта,
Күләгәгә утырып.

*

Иртән торып тышка чыксам,
Сыерлар «шейк» итә.
Ике сарык гармун уйный,
Кәҗә чәбәкәй итә.

*

Иртә торып тышка чыксам,
Тычканнар гулять итә.
Кара сыер гармун уйный,
Үгез танцевать итә.

*

Иртүк торып тышка чыксам
Кырмыска утын кисә.
Кәкре каен гармун уйный,
Сыер танцевать итә.

*

Кызыл тавык суга бара,
Аягында — чабата.
Сыер күкәй салган чакны,
Тавык бозаулап ята.

*

Сикереп төшсәм келәткә,
Ата каз бозаулаган.
Безнең сыер бигрәк уңган,
Унбиш биби чыгарган.

*

Ике куян очып йөри
Мәчет манарасында.
Ала карга бозаулаган
Капка баганасында.

*

Әтәч уйный, тавык бии.
Кошлар — агач башында.
Ала сыер бозаулаган
Мәчет манарасында

*

Иртән торып тышта чыксам
Сыер буксовать итә.
Кара сарык гармун уйный,
Кәҗә танцевать итә.

*

Иртән торып тышка чыксам
Кәҗә көтү төшерә.
Табаларын кыра-кыра,
Әтәч коймак пешерә.

*

Ике тавык җырлап йөри,
Әтәч гармун уйната.
Шул тавышка чыдый алмы
Ата каз елап ята.

*

Агыйделнең аръягында
Чатыр-чотыр ут яна.
Песи китте сүндерергә,
Сәлам тәяп бер чана.

*

Иртән торып тышка чыксам,
Сыер сайрый абзарда.
Тавыкларга тоз ялаттым,
Печән салдым казларга.

*

Чуар тавык суга бара,
Аягында — чабата.
Шул вакытта оялмыйча
Ата каз йоклап ята.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр ак кипкә.
Куначага менгән идем,
Тавык башыма типте.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр өтерге.
Куначага менгән идем,
Әтәч тибеп төшерде.

*

Әнә килә бер машина,
Бүрек кигән башына.
Күкәйгә дип менгән идем,
Тавык типте башыма.

*

Мин пычак та кайрый
белмим,
Сандугач тешен кайрый.
Алмагачка сарык кунган,
Койрыгын болгап сайрый.

*

Станцадан станцага
Очып йөри пароход.
Яшел сыер җырлап кайта,
Ну, ямансу шул вакыт.

*

Тау башына бодай чәчтем,
Тавык чүпләп бетергән.
Кечкенә генә сыер алдым,
Бозау сөзеп үтергән.

*

Иртән торып тышка чыксам,
Сыерлар кар көриләр.
Ике кәҗә мылтык тотып,
Куян атып йөриләр.

*

Ике бака парлап килә,
Тальян гармун уйнатып.
Һаваларда сыер сайрый,
Безне авыр сулатып.

*

Ала куян менеп бара,
Мәчет башын сырларга;
Ике сарык гармун уйный,
Бозау чыккан җырларга.

*

Иртән торып тышка
чыксам,
Тараканнар кар көри.
Чикерткәләр туфли киеп,
Урамда биеп йөри.

*

Иртән торып тышка чыксам,
Ике тавык су ташый.
Ата казым утын яра,
Әтәч чабата ясый.

*

Иртән торып тышка
чыксам,
Сыер пудра бизәнә.
Миңа да бир дигән идем,
Сәнәк белән кизәнә.

*

Ике сарык юлга чыккан,
Кулларында чемодан.
Иреннәрен буяганнар,
Ә битләре юмаган.

*

Безнең сыер эчеп кайтты
Зиләйлүк болынынннан.
Әбиемне тибеп екты
Бозавы ачуыннан.

*

Сыер түти идән юа,
Итәкләрен кыстырып.
Тараканнар бал эчәләр,
Мич башында сызгырып.

*

Очып бара, очып кайта
Безнең сыер көтүдән.
Сандугачның —
месkенкәйнең
Чабатасы тишелгән.

*

Ике бәлеш очып бара,
Агып бара майлары;
Безнең кәҗә моңлы сайрый,
Сайрый торган айлары.

*

Алтмыш яшьлек тавыгыбыз
Йөз йомыркага утырган.
Безнең кәҗә кесәсенә
Вак чикләвек тутырган.

*

Ике тычкан идән юа,
Итәкләрен кыстырып.
Күсе абый кайтып килә,
Бутылкасын кыстырып.

*

Безнең песи бигрәк уңган,
Табак-савытлар юа.
Чыпчыкларым, иртә торып,
Көтүләремне куа.

*

Әтәчләрем суга бара,
Тавыкларым кер уа.
Үзем кортлар чүпләм йөрим,
Сандугач идән юа.

*

Агыйделнең ботагына
Кара сыер утырган.
Безнең теге яшел сарык
Ун күкәйдән утырган.

*

Ике чеби алып киткән
Безнең чишмә улагын;
Берсен әтәч тотып алып
Боргалаган колагын.

*

Ике үрдәк суга бара,
Җем-җем кара кашлары.
Подручком тотынганнар,
Кәкрәйгән башлары.

*

Ике метр ситсы алдым,
Песиемә күлмәккә.
Ике көн дә тормады,
Төшеп үлде чүлмәккә.

*

Ике бака суга бара,
Лап-лоп итеп аягын.
Аналары куа чыккан
Кулына тотып таягын.

*

Ике карга суга бара,
Сыңар чиләген асып;
Безнең мәче карап кала,
Баскыч төбенә басып.

*

Иртә торып тышка чыксам,
Сыер чабата кигән;
Очып бара, очып кайта
Безнең кәҗә көтүдән.

*

Су алганда төшеп калды
Сандугачның тәпие.

Үзләреннән артта туган
Каргаларның әтие.

*

Стаканга сыер төшкән,
Ничек батып үлмәгән?
Көтүчесе шунда булган,
Ничек аны күрмәгән?

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәре генерал.
Йөгереп утын ташый торган
Әтәчебез умирал.

*

Йөгереп бара, йөгереп кайта
Безнең кәҗә көтүдән.
Заданиегә сөт тулмаган —
Тавык кысыр тәртенгән!

*

Безнең авыл басуында
Пароход печән ура.
Су буенда бер комбайн
Балык тотып утыра.

*

Трактор менгән читәнгә,
Тыпырчына китәргә.
Бүрәнәләр сикереп торган —
Юл бирмиләр китәргә.

*

Агыйделнең аръягында
Тракторны суйганнар,
Ите бозылмасын диеп
Тозлап элеп куйганнар.

*

Ике бака суга бара,
Чылтыратып чулпысын.
Әйбәт кенә бара иде,
Җырым бетте, чукынсын.

*

Сездә чәчәләрме кишер?
Бездә чәчәләр кишер.
Әле безнең яшь чагыбыз,
Ни дисәк тә килешер.

*

Безнең авыл зур авыл,
Капка саен каравыл.
Уйнап күңелне ачмагач,
Яшь чак пычагыма ул!

*

Ике чабата — бер кием,
Ике шалкан — бер тиен.
Сездә такмак кыйммәт булса,
Бездә хакы бер тиен.

*

Әбинең сарафаны,
Син дә мондамыни әле,
Мич асты тараканы.

*

Исемнәре Клара.
Апаң синнән бәрәңгене
Күп ашай дип зарлана.

*

Бәрәңге ашый икән,
Бәрәңге ашый икән.
Бәрәңгеле кулы белән
Корсагын кашый икән.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәре Ибрай.
Ата каз кыланмышлары
Биргәндер сиңа Ходай.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр быргылар.
Быргыга дип кергән идем,
Колагымны бордылар.

*

Агыйделдә бер бака,
Бер бата да бер калка.
Шуны сиңа охшатып,
Көлеп эчләрем ката.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәрен беләсең.
Кәҗә булып, тал кимереп,
Төшләремә керәсең.

*

Безнең урам ак балчык,
Бата күрмә, атлап чык.
Син дә миннән артык түгел,
Бераз гына мактанчык.

*

Төягәннәр патрон,
Чабатага тавык җигеп,
Кунакка кил, матурым.

*

Колхоз-Мария, синмени,
Морҗа бизисеңмени?
Ыштаныңа кесә салып,
Борчак урлыйсыңмыни?

*

Кәҗә шәрәкәй әле,
Кәҗә шәрәкәй әле.
Безнең арада йөрергә
Башың бәләкәй әле.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәре Нурбака;
Синең ише ташбакалар
Күпер астында ята.

*

Син дә ата баласы,
Мин дә ата баласы.
Капка астыннан йөри торган
Кәкре дуңгыз баласы.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәре Гаптери.
Чабатасы суга төшкән,
Ала алмый аптырый.

*

Чыгамын да сөяләмен
Вагон ишекләренә;
Үрмәкүчләр оялаган
Борын тишекләреңә.

*

Ишектән керәсеңме,
Keләсен эләсеңме?
Кешене күп тикшерәсең,
Үзеңне беләсеңме?

*

Биек тауның башларында —
Ике куян баласы.
Синнән аруырак сөйли
Безнең песи анасы.

*

Өй артында тал тирәктә
Кошлар сайраган була;
Чәчен тарап үрә белми,
Мода сайлаган була.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр бәртәчләр.
Тәрәзәдән карап калды
Койрыксыз әтәчләр.

*

Сездә шомырт чәчәктәме,
Бездә шомырт чәчәктә.
Уклау күргәч тәүбә итә,
Эшлим, дип, киләчәктә.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр симечке.
Үзе ашый, миңа бирми —
Бессовестный девочка.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр гел кишер.
Борыныңны бик күтәрмә,
Күлмәк якаңны тикшер.

*

Син кәбестә карагы,
Син кәбестә карагы.
Атаң ыштанын кигәнсең,
Остерәлә балагы.

*

Син матур, син чибәр,
Сиңа карап туймыйлар.
Нигә сине зоопаркка
Маймыл итеп куймыйлар.

*

Кибәргә элгән керләрем
Җилгә очып китмәсен.
Авызыңны бик зур ачма,
Карга кереп китмәсен.

*

Кулымдагы балдагымның
Исемнәре Варвара.
Анаң сине бәрәңгене
Күп ашый дип зарлана.

*

Берсе озын, берсе кыска,
Чалбарыңның балагы.
Мода андый булмый бит ул,
Карурман ябалагы.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр кыярлар.
Күп күтәрмә борыныңны,
Чиләк асып куярлар.

*

Төннәр буе янып чыга
Кибетнең электры.
Менә шушы була инде
Тавыклар директоры.

*

Пыяла ишек икән,
Пыяла ишек икән.
Орденың бар диеп торам,
Күлмәгең тишек икән.

*

Безнең авыл егетләре
Чәч үстерә башына.
Чәч үстерә башына да
Шатыр-шотыр кашына.

*

Әби чәче, әби чәче,
Әби чәче агарган.
Әллә коймак ашадыңмы,
Бүксәләрең кабарган.

*

Кулымдагы балдагымның
Исемнәре Шарлатан.
Сине сыерга охшатам,
Мөгезең юкка шаккатам.

*

Мич башыннан поезд килә,
Иске бишмәт ябынып.
Күрәселәрем дә килми,
Үләм инде сагынып.

*

Әби, карале кызыңа,
Бизәнә дә бизәнә.
Турыгыздан үтеп булмый,
Себерке белән кизәнә.

*

Столовой калагы,
Берсе озын, берсе кыска
Чалбарыңның балагы.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр чи киртә.
Кешедән көлеп йөрисең,
Озын ботлы чикерткә.

*

Ал ашыйсың киләме,
Гөл ашыйсың киләме?
Кызаргансың, бүртенгәнсең,
Талашасың киләме?

*

Агыйделнең суында —
Акула балыклары.
Күрше авыл малайлары —
Чабата калыплары.

*

Ишегалды ак балчык,
Такта җәй дә атлап чык.
Безнең авыл малайлары
Артыграк мактанчык.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр әтәчләр.
Безнең авыл егетләре —
Пешмәгән пәрәмәчләр.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр куралар.
Синең кебек озыннарны
Иелмичә уралар.

*

Кесәсендә ручкасы бар,
Күп түгел, өчәү генә.
Өчесе бер хәреф язмый,
Тик мода өчен генә.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр урындык;
Фәритләргә кергән идем,
Утырырга урын юк.

*

Биек тауның башларында
Трактор гүләп тора.
Дурак уйный, тиле җырлый,
Дивана карап тора.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр думбыра.
Шуларның арасында
Утыра, ди, аңгыра.

*

Батинкасы, батинкасы,
Батинкасы лаковый.
Капка төбенә килсәгез,
Калын палка готовый.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исеме булыр Кыям.
Әйдәгез, түрдән узыгыз —
Хәзер самовыр куям.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр гел тары;
Әппетит юк, ашый алмыйм,
Ун тәлинкәдән ары.

*

Биек тауның башларында —
Каен белән өрәңге;
Һич күз алларымнан китми
Табак белән бәрәңге.

*

Иртән дә шыбырлама,
Кичтән дә шыбырлама.
Шул шыбырны әчкәчтен,
Эчләрем тыгызлана.

*

Миндә гайрәт, миндә көч,
Миннән курка үрмәкүч.
Мич башына менгән идем,
Тараканга җитми көч.

*

Такмакка да мин оста,
Шакмакка да мин оста.
Әти-әни эшкә кушса,
Мин авыру, мин хаста.

*

Кызыл алма ашадым,
Кабыгын җиргә ташладым.
Әнием-бәгърем, әрләмә инде,
Кызлар күзли башладым.

*

Айга менгән, айга менгән,
Айга менгән көтүче.
Мин дә айга менәр идем,
Арттан булса этүче.

*

Кара тавык күкәй сала,
Ояларын тутырып.
Безнең абый кайтыр әле,
Машинага утырып.

*

Козгегә карыйм әле,
Чәчемне тарыйм әле.
Әбиләргә бер атнага
Кунакка барыйм әле.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр капчыклар.
Түбән очка менгән идем,
Көрәшәләр карчыклар.

*

Әбекәем, сат сыерыңны,
Алып җибәр кәҗәкәй.
Саусаң сөте, суйсаң ите,
Налогы да бәләкәй.

*

Конюшняга кергән идем,
Атлар улак кимерә.
Безнең авылның атлары
Улак ашап симерә.

*

Фәрхеттин кәҗә симертә,
Тал кайрысын кимертә.
Хәмит абзый, син карап тор,
Нәби бака сикертә.

*

Немецларның солдатлары
Бар да йөртә машина;
Ай буена юынмагач,
Шатор-шотыр кашына.

*

Хаин Гитлер суга баткан,
Чабатасын киптерә.
Безнекеләр, аны күреп,
Пулеметтан сиптерә.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр калайлар.
Бар икән әле дөньяда
Бит юмаган малайлар.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр пүртәнкә,
Безнең класс малайлары —
Җыенысы бер тәңкә.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр калайлар.
Безнең класс малайлары —
Туксан яшьлек бабайлар.

*

Мәликә апа, Мәликә апа,
Мәликә апа бәлеше.
Безнең класс малайлары —
Алабута бәлеше.

*

Безнең авылның урамы
Ике якка канаулы.
Әйдә, дуслар,
тырышып укыйк,
Уку көне санаулы.

*

Биек тауның башларында
Үсә икән мәтрүшкә.
Бер көн килә, бер көн килми
Безнең Илдус дәрескә.

*

Әнә килә автомобиль,
Төягәннәр күмерләр.
«Ике» ләрсез бигрәк рәхәт
Узар иде гомерләр.

*

Әнә килә автомобиль,
Аны йөртә Гөлҗамал;
«Биш»ле алулар күңелле,
«Ике»ле алу бик яман.

*

Биек тауның башларында
Ике аю сугыша.
Безнең мәктәп балалары
«Ике» алмаска тырыша.

*

Чәтрәнне чыккан чакта
Чалгы башы чарт итте.
«Биш»кә генә укыганда,
Бер «ике»ле ялт итте.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәре Махыри.
«Ике»леләр бигрәк азды,
Пожар чыгар, ахры.

*

Ике тавык, бер курица
Конькида катаются.
Минем ничәле алганым
Тебя не касается.

*

Биек тауның башларында
Үсә мачы борчагы;
Минем җырны охшатмасаң,
Үзең җырла, корчаңгы.

## *СӨЙЛӘМ ТАКМАКЛАРЫ*

### Бардым-бардым бакмага...

Бардым-бардым бакмага,
Ян тәрәзә какмага;
Кактым-суктым ачылды,
Тәңкәләре чәчелде,
Тәңкәләрен җыя-җыя,
Биш бармагым яньчелде;
Эте чыкты өрмәгә,
Кызы чыкты күрмәгә;
Этен алдым пычакка,
Кызын алдым кочакка;
Әнкәсенә рәхмәт яусын,
Урын җәйгән почмакка;
Атасына нәләт төшсен,
Типте-көртте учакка.
Кеше хәлен кеше белми,
Өч көн яттым учакта.
Үзләрен дә кызык иттем,
Чыктым качтым почмактан.

### Кактым-суктым коймаңы

Кактым-суктым коймаңы,
Әкрен суктым, тоймады.
Шуннан егет чынлады,
Скрипка чыңлады.
Чыңлаганы шул иде,
Янда кеше юк иде,
Әллә каян сизгәннәр,
Күсәк тотып килгәннәр.
Әй, сөяләр, сөяләр,
Җилкә төпкә төяләр;
Орышмыйлар, сукмыйлар,
Күсәк белән тукмыйлар.
Менә, абзый, кыйныйлар,
Берсен-берсе тыймыйлар;
Тыймаулары тагын бер хәл,
Биш-ун тәңкә сорыйлар.
Биш-ун тәңкә күп түгел,
Бездә акча юк түгел;
Бер алтмыш тиен,
бер җитмеш тиен,

Чыгарып бирдем боларга,
Бер имансыз таз малай бар,
Тагын килгән сорарга.
Менә, абзый, качып киттем,
Киртә буе көрт белән;
Таз имансыз усал икән,
Куып килгән эт белән.
Куып киттем үземне,
Бәрдем-ярдым тешемне,
Жыен дус-иш арасында
Кызартты бит йөземне.

*

Кактым-суктым коймасын,
Югары очлар тоймасын,
Югары очлар тойса да,
Тапмый сыңар пимасын.
Әллә коймак, әллә белен,
Әллә нәрсә изгәннәр,
Әкрен генә барган идем,
Әллә ничек сизгәннәр.
Арттан килеп җиттеләр,
Артка берне типтеләр,
Орышмыйлар, сукмыйлар,
Күсәк белән тукмыйлар.
Берсе әйтә: «Тимә, тимә,
Ул әҗәлсез үлә»,— дип.
Бер чулак таз китереп сукты:
«Икмәк хакын түлә!»— дип.

## Ике килен-килендәш

Ике килен-килендәш,
Берсе ялкау, берсе яшь.
Тарак юк, дип җавап бирә,
Чәч тарарга иренгәч.

Ике килен-килендәш
Боламык пешергәннәр.
Боламыкка карап торып,
Таракан төшергәннәр.

Тараканны алабыз дип,
Биш бармак пешергәннәр.
Биш бармакны төзәтергә,
Биш доктор китергәннәр.

Биш докторны китергәндә,
Зур айгыр үтергәннәр.
Зур айгырны туный-туный,
Биш пычак бетергәннәр.

## Пәри

Алдым кулга мунчала,
Киттем ялгыз мунчага.
Бардым, кердем, чишендем,
Төрле якка карандым.
Мич артыннан ишетелә
Чыжлаганы казанның.
Мунча кызды эссе салгач,
Ташлар килә шарт та шорт.
Әй, тотындым чабынырга
Бервакыт мин чат та чот.
Ләүкәсеннән төшкән чакта
Күзем төште ишеккә.
Абау алла, әллә нәрсә
Ишектәге тишектә?!
Ике күзен төҗрәйтеп,
Нәкъ миңа карап тора.
Ни булса да булыр диеп,
Бардым ишек каршына.
Алдым да кисәү таягын,
Салдым пәри башына.
Нык тиде бугай пәригә,
«Ми-ки-ки» итте бичара.
Тиз-тиз генә киендем дә
Кайтып киттем мунчадан.
Өйгә кайткач әниләргә,
Мин пәри күрдем, дидем.
Сезнең кебек кыйланмадым,
Сугып үтердем, дидем.
Ышанмыйлар бит әниләр,
Чынмы да чынмы, диләр.
Әниләрне ияртгем дә
Киттем тагын мунчага.

Әниләр пәрине күргәч,
Бот чаба да бот чаба.
Пәри диеп үтергәнмен
Үзебезнең кәҗәне.
Кәҗәбезнең ятим калды
Ике еллык бәрәне.

## Мулла

Мулла, мулла, мул ыштан,
Мулла кияр киң ыштан;
Фидия-фытыр бүләр өчен,
Мөәзин берлә сугышкан.
Мулла, мулла, мул ыштан,
Мулла кияр тула ыштан,
Тула ыштанын салалмыйча
Хатыны белән сугышкан.
Мулла менгән азанга,
Егылып төшкән казанга,
Казан чите кителгән,
Мулланың башы тишелгән.

## Әтәч белән тавык

Әтәч менгән киртәгә,
Кикрикүк итәргә;
Әтәчкә дә хәбәр килгән,
Армиягә китәргә.

Әтәч әйтә, бармыйм, ди,
Тавык әйтә, калмыйм, ди,
Син армиягә китсәң,
Бер күкәй дә салмыйм, ди.
Әтәч китте армиягә,
Чабатага утырып.
Тавык мескен карап калды
Ике күзен тутырып.

## Әби белән бабай

И әбекәй, әбекәй,
Пешер миңа тәмлекәй.
Пешер бераз әлбә дә,
Янына куш хәлвә дә.
Тагын булса әҗекәй*,
Шикәр белән тәмле чәй,
Рәхмәт әйтеп, әбекәй,
Әй, итәрмен чәбәкәй!

*

Дәдәй,
Алыйм әле бер күкәй.
Ашармын туйганчы,
Күңелләрем булганчы.

*

Әбекәйнең комганы,
Кызыл белән чорнаган;
Пич башына менә икән,
Песәй битен тырнаган.
Чап-чап чабыкай,
Өйдәме син, әбекәй,
Он араңа песәй төшкән,
Беләмесең, әбекәй.

*

Әби мескен мәтәлеп төшкән,
Сарымсак түтәленә.
Бер сарымсак шифа булган
Әбинең ютәленә.

---

* Әҗекәй — җимеш сыгынтысы белән пешерелгән кызыл эремчек.

*

Әби, әби, әбәнәк,
Әби миннән тәбәнәк.
Әбиләргә барган идем,
Әби ята тәгәрәп.
Әбекәйне торгыздым,
Утырдык без бергәләп.
Әби сүзеннән көлеп,
Үзем киттем тәгәрәп.
Тәгәри-тәгәри киткәнмен,
Өйгә кайтып җиткәнмен.
Гол савытына менеп,
Шуннан егылып төшкәнмен.

*

Әби коймак пешерә,
Бабай кабык төшерә.
Сыерлары бакыра,
Бозаулары акыра,
Үгезләре үкерә,
Кәҗәләре сикерә,
Дөбер-дөбер, шакы-шокы,
Бабай чыгып йөгерә.

*

Әби коймак пешерә,
Бабай кабык төшерә.
Мин дә коймак сорасам,
Кабык белән төшерә:
— Көтеп тор, ди, пешкәнче,
Табасыннан төшкәнче!

*

Әби чәй кайната,
Бабай чәй ярата.
Бабай менгән мич башына,
Патефонын уйната.

*

Әби борчак куыра,
Бабай тешен суыра.
Бабай борчак сораса,
Кашык белән тондыра.

*

Әби коймак пешерә,
Бабай ашап бетерә.
Тыңламаган малайларның
Артларына төшерә.

*

Әби-әби әпшәрә,
Әби коймак пешерә.
Әби эштән кайтканчы,
Бабай ашап бетерә.

*

Бом-бом барабан,
Бабай урманга барган.
Әби коймак пешергән,
Песи тартып төшергән,
Тычкан ашап бетергән.

*

Бабай бара басуга,
Игеннәрен ташырга.
Аты бер дә бармагач,
Бер туктый да бер суга.
Игененә су үткән,
Череп төбенә киткән.
Бабай өйгә кайтканчы,
Кап-караңгы төн җиткән.

*

Әби бәлеш пешергән,
Печәнлеккә яшергән.
Кызы барып капкан,
Бабай барып тапкан.

*

Әби, әби, иха-ха,
Ике аякка бер ката,
Күргән кеше шакката,
Күрмәгәннәр тик ята.

*

Бабай төшкән кар базга,
Ачы катык ашарга.
Ачы катык кикертә,
Бабай мыегын сикертә.

*

Әбиләргә барган идем,
Эте куып китерде.
Ярый әле этләрен
Кәҗә сөзеп үтерде.

Фию, фию иттеләр,
Тауга менеп киттеләр.
Мин дә менәм дигән идем,
Башка сугып киттеләр.

*

Торыйк, торыйк, торналар,
Торкылдашып торалар.
Мичтә бәлеш күргәчтен,
«Әлхам» укый малайлар.

*

Остабикә сыер сава
Тар авызлы чүлмәккә.
Мулла абзый акча чутлый
Абыстайга күлмәккә.

*

Исәнмесез, саумысыз,
Нигә кәҗә саумыйсыз?
Әтәчегез күкәй салган,
Нигә чыгып алмыйсыз?

*

Скрипкә, думбыра,
Әти башка кундыра.
Өйгә кайтып кергәчтен,
Әни буран туздыра.

*

Әти биштә, мин унбиштә,
Киттек заводка эшкә.
Әти елый, мин тирбәтәм,
Чуман хәтле бишектә.

*

Сикереп төштем бакчага,
Бастым бакыр акчага;
Байның кызын сатып алдым
Биш тиенлек акчага.

*

Йөгереп чыктым бакчага,
Бастым такыр тактага.
Ике конфет сатып алдым
Сукыр бер тиен акчага.

*

Йөгердем, йөгердем,
Йөгерә торгач арыдым.
Арыгачтын су эчтем,
Су эчкәчтен егылдым,
Егылгачтын мин үлдем.

*

Өшедем, каттым,
Яр буена яттым.
Ярык төймә таптым,
Ике сумга саттым,
Акчасына баттым.

*

Бүген тәкә суйганнар,
Миңа башын куйганнар.
Башын саттым —
тоз алдым,
Тозын саттым —
кыз алдым.

*

Лыгыр-лыгыр ботка пешә,
Килгән кунак безгә төшә,
Безгә төшми, кемгә төшә,
Бездә майлы ботка пешә.

*

Есть, товарищ генерал,
Один солдат умирал,
Калганнары окопта,
Батып беткән катыкка,
Чыгарып булмый атып та.

*

Есть, товарищ генерал,
Один солдат умирал.
Ике солдат раненый,
Калганнары торалмый.

*

Есть, товарищ капитан,
Кил башыңа шап итәм.

*

И эфәнде, әфәнде,
Төпләдеңме тәпәнне?
Төпләмәсәң тәпәнне,
Бирмәмен эшләпәңне.

*

Әлеге дә баягы,
Әлми бабай таягы.
Авызына капканы —
Үлгән сарык аягы.

*

Әй Алланың фәрманы,
Тавык түккән ярманы.
Боткалык дип әйткән идем,
Шулпалык та калмады.

*

Әй Әхияр, Әхияр,
Икебезгә бер кыяр;
Мин ашаем, син карап тор,
Кайсыбыз алдан туяр.

*

Зыя, Зыя, Зыяда,
Ике тавык — ояда.
Берсе төшә, берсе менә,
Бер йомырка миңа да.

*

Әрес-мәрес, такталык,
Әби биргән ак балык;
Ак балыкның тозы юк,
Миңа дигән кызы юк.

*

Ай-һай, җиңги, гадәтең,
Соңга калган әбәтең.
Тагын бераз көтәр идем,
Үтеп китә сәгатем.

*

Римма, Римма, Риммата,
Римма курчак уйната.
Әнкәсе борчак ашый,
Әткәсе печән ташый.

*

Рәшидә, Мөршидә,
Көн дә коймак пешерә.
Әби, бабай кергәндә,
Мич башына яшерә.

*

Хәсән,
Сабан туе кайчан?
Берсекөнгә, иртәгә,
Мен дә утыр киртәгә.
Киртә бавы ишелгән,
Синең сумкаң тишелгән.

*

Гыйльми,
Безгә кунакка килми;
Килсә китә белми,
Күчтәнәчен бирми.

*

Әптчи,
Әнә килә карт песи,
Койрыгын төйнәгән,
Балаларын төягән.

*

«Тырт-пырт-шырт» итә,
Шәрәфгали җон тетә,
Тавык боты эләкмәсә,
Үпкәләп кайтып китә.

*

Тегермән, тегермән,
Әйләнәсе тимердән.
Безгә килгән кунакларның
Артын тычкан кимергән.

*

Әтитән, бәтитән,
Бәрәңге жарить итәм.
Миңа бишле куймасагыз,
Мәктәптән кайтып китәм.

*

Иске шырпы кабы,
Яңа шырпы кабы.

Шиблетым яңа иде,
Төбе төште тагы.

*

Ындыр арты түгәрәк,
Яңгыр ява сибәләп;
Утыралар чүгәләп
Пути белән Мөбәрәк.

*

Кыек-мыек эшләпә,
Хакын бирми эшләтә.
Хакын сорап бардың исә,
Йодрыгын күрсәтә.

*

Кикимора,
Мич астыннан чыгып бара,
Прәниген ашап бара.
Ышанмасаң, чыгып кара,
Күпер тавын менеп бара.

*

Акча бездә күп түгел,
Кирәгенә юк түгел.
Килә тора, китә тора,
Кирәгенә җитә тора.

*

Чүпрәкче, чүпрәкче,
Тау астыннан килмәкче;
Үрмәкчедән күрмәкче,
Чүлмәкче дә килмәкче.

*

Тәрәзәдән карама,
Бүрекләреңалама;
Бар базарга ямауга,
Бүрегеңне ямарга;
Аннан килерсең безгә,
Аулак өйдә уйнарга.

*

Пәри, пәри, пәрәмәч,
Пәри чәчен тарамас.
Тараса да үрмәс,
Аны кеше күрмәс.

*

Ырлый, бырлый,
Кара тавык җырлый;
Үзе күкәй салмый,
Кешенекен урлый.

*

Кәли Казанга килгән,
Килгәч кибеткә кергән.
Кибеттә курчак күргән,
Күргәч, кычкырып көлгән.

*

Анна, бака, бүтәкә,
Арт аягын күтәртә.
Җәйгә чыккач симерә,
Корыган тавык кимерә.

*

Мич алдында капкач,
Шалтырыйдыр япкач.
Кайнар коймак тәмле була,
Майга манып капкач.

*

Не надо, не надо,
Әти мине кыйнады.
Кыйнамады, сукмады,
Утергәнче тукмады.

*

— Мәскәүский время,
Атаң эшкә йөриме?
— Исерек чакта баргалый,
Айнык чакта калгалый.

*

Ипи — хлеб, мука — он,
Кафтан — чикмән,
шуба — тун.

*

Рано утром — иртә белән,
Пошли — киттек базарга.
Надо — кирәк,
бидрә — чиләк,
Скорее — тизрәк.

*

Буй-буй, бүтәкә,
Бүтәкәсе сәдака.
Саесканның койрыгы
Саный белсәң уналты.

*

— Бүген ничәсе?
— Кадер кичәсе.
Мич башыннан
егылып төшкән
Мидхәтнең Хәдичәсе.

*

Кызы, кызый, кодырык,
Менә сиңа йодырык.
Атна саен киләсең,
Чабатаңны туздырып.

*

Эх, сумса кайнары,
Алмый Казан байлары.

*

Каптырмадыр, сәдәфтер,
Алмасаң да карап тор.

*

Әмрикәнский эшләпә,
Акчаң булса эшләтә.

*

Әннә-нә, әннә-нә,
Күрше Рәхим җенләнә.

*

Хәдичәләр, Мәймиләр
«Чарт-чорт» сагыз чәйниләр.

*

Әти китте базарга,
Безгә калды азарга.

*

Ата каз, камыр бас,
Гадилә, он илә.
Әни, керосиның бармы,
Хәзер кунаклар килә.

*

Тәк-тәк, тәкүшкә,
Тәкә кергән инешкә,
Күрмәдеңме, дәдюшкә,
Суймадыңмы бәлешкә.
Суйган булсаң бәлешкә,
Мине чакыр өлешкә.

*

Маймыл күзлек тапкан, ди,
Койрыгына таккан, ди;
Бер дә файда тапмагач,
Ташка бәреп ваткан, ди.

*

Январь, февраль, март инде,
Безнең сыер карт инде;
Имиләре дә корышкан,
Аяк терәп тарт инде.
И ак көчек, ак көчек,
Сәке астында ят, көчек;
Түрдә утырган кунак
кызның
Чабуыннан тарт, көчек.

*

Өрмә, көчек, өрмәче,
Эч пошырып йөрмәче.
Син килешкә суеп куйдым
Менә дигән бер мәче.

*

Этем китте базарга,
Иске тунын сатарга.
Иске туннан көя чыккан,
Этемне бәреп еккан.

*

Песи, песи, пыстыр хан,
Артына салам кыстырган;
Саламына ут капкан,
Йөгереп чыгып юл чапкан.

*

Ырри, мәсхәрә,
Мәче менгән капкага,
Мәче битен юа,
Колак арты кап-кара.

*

Безнең дә бар мәчебез,
Сезнең дә бар мәчегез.
Безнең мәче сезгә килсә,
Зинһар, ишек ачыгыз.

*

Мияу, мияу, мәчем бар,
Колак кисәр кайчым бар.

*

Бака, бака, бакырган,
Бака кунак чакырган.
Кунаклары килмәгәч,
Тышка чыгып акырган.

## Кәҗә такмаклары

Кәҗә кергән бакчага,
Кәбестәне ашарга,
Таяк тотып чыксалар,
Хәзер тора качарга.

Кәҗә кергән бакчага,
Ачы суган ашарга.
Ачы суган кикертә,
Түтәл аша сикертә.

Кәҗә, шилма, мәкәрҗә,
Йөзе кара мал икән;
Харап иткән бакчаны,
Түтәлләрне көл иткән.

*

Кәҗә, кәҗә, микәкә,
Кермә безнең бакчага;
Эләгерсең киртәгә,
Кундырырлар җилкәңә.

*

Кәҗә, кәҗә, мә, кәҗә,
Кермә минем бакчага;
Ашама суган кыягын,
Сындырырмын тоягың.

Кәҗә, кәҗә, кәҗәкәй,
Кәҗә кергән ашлыкка;
Бер биеми биш биерсең,
Моның ише шатлыкка.

*

Кәҗә кергән бакчага,
Кәбестәне ашарга;
Суктым-ектым кәҗәне,
Килде-чыкты бәрәне.
Кәҗә киткән Бөрегә,
Прошенье бирергә.
Кәҗә артыннан мин дә киттем,
Тиресен тунап бирергә.

*

Кәҗә кергән бакчага
сәбәп белән,
Пәкри аны
сугып еккан сәнәк белән;
Кәҗә әйткән:
«Алла , билем сынды», —
дигән,
Пәкри әйткән:
«Инде җаным тынды», —
дигән.

*

Кәҗә, кәҗә, мәкәрҗә,
Кермә минем бакчама.
Утыртырмын чуманга,
Апкитәрмен урманга,
Ашатырмын төлкегә,
Калдырырмын көлкегә.

*

Кәҗә, кәҗә, кәҗәкәй,
Кермә безнең бакчага.

Кысылырсың бурага,
Кычкырырмын муллага;
Мулла чыгар «ялт» итеп,
Эчеңә тибәр «шалт» итеп.

*

Кәҗә, кәҗә, мәкәрҗә,
Кермә минем бакчага.
Җимерерсең киртәмне,
Кимерермен җилкәңне.

*

Кәҗә, кәҗә, мәкәрҗә,
Кермә минем бакчама.
Алып барырмын Арчага,
Кыйнатырмын марҗага.

*

Кәҗә, кәҗә, мәкәрҗә,
Әрәмәгә бар, кәҗә,
Савар идем утырып,
Тустагымны тутырып,
Йөрер идем котырып.

*

Кәҗә, кәҗә, мә, кәҗә,
Кермә минем бакчага.
Минем бакча бик тирән,
Сакалың җиргә тигән.

*

Кәҗә, кәҗә, мәкәрҗә,
Нигә кердең бакчама?
Алып барырмын судка,
Тоттырырмын попка.

*

Ишегалдым яшел чирәм,
Ашамый кәҗә-бирән.
Ашамасаң кәҗә-бирән,
Сыртыңа берне бирәм.

*

Кәҗә, кәҗә, кәҗәкәй,
Имиләрең бәләкәй.
Бер стакан сөт бирмисең,
Каһәр суккан нәрсәкәй!

*

Кәҗәкәем, мин сине,
Үз уңаеңа куям.
Бау тагам да муеныңа,
Каенга бәйләп куям.
Тик тор, кәҗә, тилермә,
Каен тузын кимермә!

*

Кәҗә, кәҗә, кәҗәкәй,
Саусаң — сөте,
Суйсаң — ите,
Дебет шәле нәрсәкәй!

*

Кәҗәгезне тауга ку,
Таудан кайтса, талга ку;
Талдан кайтса, суга ку,
Судан кайтса, суй да куй.

*

Кәҗә, кайт, кәҗә, кайт,
Кунак килгән, сөт кирәк.
Көн дә килгән кунакларга
Ничек җиткермәк кирәк?

*

И әләли, әләли,
Әнә кәҗә бәрәнли.
Берсе тәкә, берсе бикәч,
Чыгып кына карале.

## Күсе такмаклары

Күсе киткән илләргә,
Җитен чәчкән җирләргә,
Пот ярым сүс алып кайткан,
Кызларына эрләргә.

Эрләгәннәр дә сукканнар,
Уникеле җеп итеп.
Элмәк пута бәйләгәннәр,
Мич арасына чүп итеп.

Бу күсене тойганнар,
Урлавыннан туйганнар,
Йөри торган юлына, ди,
Тәбе корып куйганнар.

Бер тол күсе килеп чыккан
Май бәйләгән турыга,
Майны килеп ялаган,
Йөрәгенә ярaган.

Күсе моңа сөенгән,
Чабып кайткан өенә,
Баласын да китереп кушкан
Үзе капкан җиренә.

Баласы килеп ялагач,
Тәбе шартлап ычкынган;
Баласының башын кыскач,
— Әни! — диеп кычкырган.

*

Күсе менгән киштәгә,
Капчык төбен тишмәгә;
Чикләвеген тишеп алгач,
Юл тапмаган төшәргә.

Кечкенә генә бер күсе
Сайгак башын кимерә.
Начар-начар өең булса,
Уйламый да җимерә.

Мич астында күсе йөри,
Шыбыр-шыбыр бурланып.
Мәче белән бер сугышса,
Үлә яза хурланып.

## *БИЮ ТАКМАКЛАРЫ*

Бие, бие, бие әле,
Биегәнең юк әле.
Синең биегәннәреңне
Күргәнем дә юк әле.

*

Сип, сип, суганга,
Тимә безнең туганга.
Безнең туган бигрәк матур —
Зифа буйлы булганга.
Басар ул, басар ул,
Басар өчен килгән ул.
Дусларымның күңелләрен
Ачар өчен килгән ул.

*

Бас, бас, сикереп бас,
Түгелмәсен тарысы;
Синең баскан эзләреңне
Карап калсын барысы.

*

Бас, кызым, эзеңә,
Күз тимәсен үзеңә;
Асыл гөлләр үсеп тора,
Синең баскан эзеңә.

*

Бас, бас, кыш бабай,
Сындыр идән тактасын.
Сындырсаң идән
тактасын,
Үзем түлим акчасын.

*

Бии белгән кешегә
Менә дигән бер бәрән.
Бии белмәгән кешегә
Кул чабуы да әрәм.

*

Бие, кызым, бие, кызым,
Берүзеңә бер бәрән;
Бии белеп биемәсәң,
Шырпы кабы да әрәм.

*

Әбиемнең кәҗәсе
Бакчада кәбестәдә.
Биемәгәч, җырламагач,
Син монда нәмәстәгә.

*

Бие, бие, остарак,
Бер аягың кыскарак;
Ике аягың тигез булса,
Биер идең остарак.

*

Кара тәкә, ак тәкә,
Кайтып килә күк тәкә;
Кеше буй үстергән чакта,
Кайда калдың, бүтәкә?

Бие, бие, бие әйдә,
Билләреңә таянып;
Биемешләрең килешә,
Биисең сыргаланып.

Җепсез орчык әрлисең,
Әрле-бирле йөрисең;
Бигрәк оста биисең,
Күз тияр дип белмисең.

Ары баскан аягыңны
Бире бассаң, ни була?
Бире баскан аягыңны
Кире бассаң, ни була?

*

Кайда бәлеш, май, коймак,
Анда барсам, мин кунак;
Кайда утау, кайда урак,
Анда барсам, мин чулак.

*

Тыпыр-тыпыр биегәндә
Биек үкчә, күн катам;
Әткәй-әнкәй эшкә кушса,
Анда инде мин чатан.

*

Әллә-ләллә, әллә-лә,
Тау астында чүмәлә.
Бии белеп биемисең,
Шунда барып чүгәлә.

*

Атка да нукта,
Сыерга да нукта,
Бии белеп биимисең,
Күп биемә, тукта!

*

Ләги-ләги, ләги лә,
Ләги Биби-Фәгыйлә.
Тай биреп башлаттым,
Ат биреп туктаттым.

*

Чылтырамый, чылтырамый,
Чылтырамый тәңкәсе.
Моның гына хәтле бии
Безнең чебеш әнкәсе.

*

Олы гына биyләй,
Кече генә биyләй.
Бии белсәң, биетербез,
Биеп кара, сәвәләй.

*

Таня, Таня, Танечка,
Таня кигән тапочка.
Тапочкасы бөрмәле,
Үзе бии белмәде.

*

Әдер-гөдер гөдигә,
Чебен кунган гөбегә,
Чебен түгел таракан,
Авыз чите кара кан.

*

Аючы, аючы,
Эшләмичә баючы.
Аннан кала төлкече,
Булмыйк кеше көлкесе.

*

Безнең эти — аючы,
Аю биетеп баючы.
Без дә булыйк төлкече,
Булмыйк адәм көлкесе.

*

Әтәчкә дә бадыян,
Тавыкка да бадыян,

Сарыкка да тәлинкә,
Безгә бүген ярминкә.

*

Әй биючем, биючем,
Биеп чүгеп йөрүчем.
Шыгыр-шыгыр иттереп,
Читек-кәвеш киючем.

*

Барып кердем өенә,
Бүрек элдем чөенә.
Сикереп-сикереп
биеп торам
Тараканнар көенә.

*

Прәниге кибетнеке,
Әни үзебезнеке;
Ничә төшеп биесәк тә,
Тәпи үзебезнеке.

*

Әбиеңнең кәҗәсе
Бакчада кәбестәдә;
Биемәгәч, җырламагач,
Син монда нәмәстәгә.

*

Теге, теге, тегендә,
Теге капка төбендә.
Тегеләргә барган идем,
Теге киткән тегендә.

*

Кәкре мөгез куй тәкә
Суяр микән бай безгә,
Байның кызы матур икән,
Бирер микән бай безгә.

*

Әйдүк, Җамалым,
Пәйҗүк, Җамалым,
Дустым, кил әле,
Икәү әйләник әле.

*

Алдыр гөлләре,
Гөлдер гөлләре.
Алларыдыр, гөлләредер,
Үрмәлидер гөлләре.

## Исемләп әйтешеп бию

Зәк-зәк, Бибизәкә,
Бибисылу, Кәримә,
Гайшәдер, Галимә,
Хәнифәдер, Зәлифә.

Бәдрелхәят, Хөснетдин,
Бәдрелхәят, Хөснетдин,
Бибибикә, Бизаһидә,
Бану, Сылу, Шәрифә.

*

Фираз әби талкан тарта,
Бәдерниса болгата,
Филләт бабай ашлык чәчә,
Гатаулла тырмата.

*

Бие-бие, Бибану,
Бие, Сәгыйдәбану,
Гәззә, Әминә,
Шәмсехаят, Мәдинә.

## Биегәнең көтәм кый

Алъяпкычың күтәр кый,
Алъяпкычың күтәр кый.
Биегәнең көтәм кый,
Биегәнең көтәм кый.
Биегәнең күрмәсәм,
Биегәнең күрмәсәм,
Әҗәл җитмәй үләм кый,
Әҗәл җитмәй үләм кый.
Әнә шулай биеп кит,
Әнә шулай биеп кит.

Биеп китә алмый торган,
Биеп китә алмый торган
Ана шулай тыпырдый;
Ана шулай тыпырдый.
Тыпырдата алмайсың,
Тыпырдата алмайсың,

Алкы-салкы биисең,
Алкы-салкы биисең,
Әллә кемне күзлисең,
Әллә кемне күзлисең,
Әллә кемне күзләгәнче,
Кереп китә белмисең.

## Бие, бие, Хәйбулла

Бие, бие, Хәйбулла,
Биегән кеше бай була;
Биегән кеше өстәлендә
Ипи белән май була.

Бие, бие, Хәйбулла,
Биегән кеше бай була;
Бай булмаса, тук була,
Кайгы-моңы юк була.

Бие, бие, Хәйбулла,
Биегән кеше бай була;
Биегән кеше бай булганчы,
Карт алаша тай була.

Биегән кеше бай була,
Җиккән аты тай була;
Җиккән аты тай булса да,
Арба төбе сай була.

Бие, бие, Хәйбулла,
Биегән кеше бай була.
Бии белеп биемәсә,
Кесә ягы сай була.

*

Бие, бие, Фәтхулла,
Биегән кеше бай була;
Бай кешенең абзарында
Бер корчаңгы тай була.

## Миңлебай

Миңлебайның айгыры
Өй артында кешнидер.
— Кешнидер, атакай,
— Кешнәр шул, балакай!
Миңлебайның Хупҗамалы
Мич башыннан төшмидер.
— Төшмидер, атакай,
— Төшмәс шул, балакай!

Миңлебайның уллары
Әпгафур да Әпгашур.
— Әпгафур, атакай,
— Әпгашур шул, балакай!
Әпгафурда, Әпгашурда
Мәгълүматлар тап-такыр.
— Тап-такыр, атакай,
— Тап-такыр шул, балакай!

## Гедер-гедер

— Гедер-гедер, гимбая,
Таеп утырдың бая;
— Син таеп утырганда,
Мин дә бар идем бая.

Гедер-гедер, гәдигә,
Дустым Бибихәлимә;
Уеннан соң җырлап алыр
Югары очның Сәлимә.

Гедер-гедер, гет кенә,
Инә түгел, җеп кенә.
Бу такмакка биегән кеше
Адәм түгел, эт кенә.

## Тимер кыллар

Тимер кыллар калтырыйлар,
Тимер кыллар калтырыйлар
Көмеш тавыш чыгарып,
Көмеш тавыш чыгарып.

Шул тавышлар дәртләндерә,
Шул тавышлар дәртләндерә
Әйләнгәләп биергә,
Әйләнгәләп биергә.

Ирексездән кузгаласың,
Ирексездән кузгаласың,
Таянасың бөергә,
Таянасың бөергә.

## Чат-чат

Без уйныйбыз, уйныйбыз,
Якты көннән туймыйбыз;
Кулны кулга чаба-чаба
Көләбез дә җырлыйбыз.

Без биибез,
безнең яшь чак, шат чак,
Шуңа биеп
кул чабабыз чат-чат!

Атам-анам биегән,
Күңел ачкан биюдән;
Карап торсын бөтен дус-иш,
Тартынмыйбыз биюдән.

Уйнап-җырлап
биемәгән — җебегән,
Уйнап-җырлап
биемегән — җебегән!





# Чынлап әйтәм мин сезгә...

Шулай бервакыт Урал ягындагы авылларның берсендә миңа Фәтхулла исемле бер абзыйларга фатирга керергә туры килде. Аны бик җор телле, әкиятләр, җырлар күп белә, дигәннәр иде. Кердем, таныштык. Гаиләләре бик ишле икән. Мин кергәндә алар катык ашарга җыенып йөриләр иде. Мине дә өстәл янына утырттылар. Фәтхулла абзый өстәл тирәли тезелеп утырган балалары алдындагы тәлинкәләргә кашык белән катык бүлә башлады. Ләкин ул моны гади генә түгел, ә шаян сүзләр белән, күңелле итеп эшләде. Һәрберсенә кашык, тәлинкә биргән саен:

— Мә сиңа кашык —
Утырма баш кашып.
Мә сиңа калак —
Утырма карап.
Мә сиңа катык —
Утырма катып, —

дип, шаян сүзләрен тезеп китте. Катык ашарга әзерләнү кызыклы бер тамаша рәвешен алды. Шулай итеп, Фәтхулла абзый өстәл янында утыручыларга катык белән бергә күңел юаткыч, күңел күтәренкелеге дә өләшеп чыкты. Ул ашаткан катык моңарчы татып караган бөтен катыклардан да тәмле булып тоелды миңа.

Хуш. Катык ашау тәмам булгач, без Фәтхулла абзыйның белгән җырларын, әкиятләрен магнитофонга яздырдык. Язу тәмам булгач, ул гөбедә май язып утыручы хатынына дәште:

Без утырабыз җыр язып,
Син утырасың май язып.
Болай утыру язык,
Кил әле, карчык,
Синең җырыңны да языйк, — диде.

Менә нинди җор телле шигъри күңелле кешеләр бар халы арасында! Үзләренең җор телле, саф күңелле, шаян сүзе белә җанга рәхәт китерә торган шундый кешеләр күп очрый халыкт Аларны, шәт, сез дә очратасыздыр.

Шулай, әлеге абзый кебек, рифмалаштырып сөйләүне фольн лорчылар «такмазалау» яки «такмазалар сөйләү» дип атыйлар. Халы телендә шул рәвешчә башкарыла торган аерым әсәрләр дә бул Аларны исә «такмазалар» дип йөртәләр.

Такмазаларның бик күп төрләре бар. Аларның бер ишеләре сөйлә хикәяләү барышында үзләре телгә килеп керәләр. Күләм ягынна 3—4 юлдан артмаган бу әсәрләр теләгән фикерне кешегә үтемл итеп җиткерү өчен хезмәт итәләр. Мәсәлән, синең бер дусты тиктомалдан берәрсен мыскыллап көлә башлады, ди. Сиңа бу, әлбәтт ошамады. Шулай ук аңа «Авызыңны яп!» дип каты орынасыгыз д килми. Ни әйтсәң дә, дус бит әле ул. Шул мәлдә такмаза ярдәмг килә.

Көлмә кешедән,
Авызың өшегән,—

дисең аңа һәм — бетте китте, вәссаләм. Әйтер сүзеңне дә әйтте рәнҗетүчене дә «бәреп ектың», рәнҗетелүчене дә йолып алдың һә дусларыңның авызы да ерык.

Әйтик, бер дустың үзе дә юньләп белмәгән нәрсә турында «тегелә булгандыр, болай булгандыр» дип сөйләп теңкәгезне корыта башлады ди. «Лыгырдама, җитте сиңа!» дип булмый бит инде кешегә. Шунд иплән кенә «киредән уратып кына» бер такмаза сөйлисең моңа:

«Дыр» белән «Бугай»
Көрәшкәннәр, ди, бугай.
«Бугай» җиңгән, ди, бугай.
«Бугай»га бүләк биргәннәр, ди, бугай.

Ышанам, моны ишеткәч, иптәшегез «шым» булыр, елмаеп җибәре һәм бүтән «имеш-мимеш» сөйләмәс.

Шулай сүз уңаенда телгә кереп китә торган кыска такмазаларн сүзуңай такмазалар дип атыйлар. Такмазаның озыннары да бул Аларны, эчтәлекләре белән әкиятләргә охшаганга, «әкиятсыма такмазалар» дип йөртү гадәткә кергән. Менә аларның берсе:

Шулай бервакыт
Бардым урманга,
Кәкре каен урларга.
Килеп чыкты бер кеше,
Авызында бер генә теше.

Әйтә бу:

— Чей парень да, чей парень?
— Чиен түгел, корысын карыйм,—
Дидем дә

Төртеп алдым колак төбенә,
Барып төштем куак төбенә.
Өйгә кайттым,
Әби бәрәңге пешергән.
Эреләрен үзе ашаган,
Вакларын миңа калдырган.
Шулвакыт бәрәңгеләрне
Кесәгә тутырдым дагын,
Эт өрдереп, кеше көлдереп,
Чыгып киттем тагын.
Барып кердем бер өйгә,
Тегермәнче Гурийгә.
Шуннан,
Пешерделәр чумар,
Кеше саен унар.
Килеп керде Максим,
Ашап бетерде сапсим.
Килеп керде ач Кари,
Табак-савытлар ялый.
Килеп керде козгын,
Мин чыгып сыздым.

Кайбер такмазаларда исә вакыйгалар асты-өскә китерелеп «кирлемырлы» тасвирланган була. Такмаза геройлары тормышта була да алмый торган гамәлләр кылалар. Әйтик, юнылмаган, ясалмаган ук белән атып буламы? Чынлыкта юк, әлбәттә. Ә такмазаларда була икән. Ничек кенә була әле:

Борын-борын чакта,
Мин бай чакта,
Бер салмалык он бар чакта,
Атай яшь чакта,
Мин карт чакта
Бөгелмәгән җәя белән,
Юнылмаган ук белән
Атып салдым саескан.

Такмазаларның тагын бер төре бар. Алары сүзгә—сүзне, җөмләгә—җөмләне, фикергә фикерне бер-бер артлы тезеп бару рәвешендә була. Һәм шуның өчен аларны «чылбыр такмазалар» дип атыйлар. Менә аларның берсе:

Әптчи, чумадан,
Әбекәй юынмаган.
Юыныр иде әбекәй
Комганда су булмаган.
Комганда су булыр иде,
Кызы суга бармаган,
Кызы суга барыр иде,
Көянтәсе булмаган.
Көянтәсе булыр иде,
Әтисе ясамаган...

Шул рәвешчә, бу әсәрләрне теләсәң күпме дәвам итәргә була. Такмазалар менә шундый «күңелле» шаян әсәрләр алар.



# ТАКМАЗАЛАР

## *ЧУАЛТМЫШ ТАКМАЗАЛАР*

### Бар иде, ди, юк иде, ди

Бар иде, ди, юк иде, ди,
Ач иде, ди, тук иде, ди,
Кара чикмәнен кия иде, ди,
Башын түбән ия иде, ди.
Җикте, ди, тавык,
Китте, ди, авып.
Җикте, ди, таракан,
Башын артка караткан.
Җикте, ди, чикерткә,
Суккан саен артын сикертә.
Алабае ат иде, ди,
Чабатасы чана иде, ди,
Тараканы — кучер,
Утыр да чап иде, ди.
Ул чакта еллар имин иде, ди,
Әбиең белән бабаң
мич башында яталар иде, ди.

*

Бар иде, ди, юк иде, ди,
Байлыкка чама юк,
җигәргә чана юк,
Ат кешенеке,
сыер күршенеке иде, ди.
Биек иде, ди, баскычы,
Менә алмыйдыр иде, ди,
безнең ише ач кеше.
Алай булса да менеп китте, ди,
Мич башына менде, ди.
Мич башыннан төшми, ди,
Ахры, күте пешми, ди.
Менеп китте түренә,
Кендекләре күренә, ди.

*

Бар иде, ди, юк иде, ди,
Ач иде, ди, тук иде, ди;
Җәйгә чыкса, кыр тутырып
иген чәчәдер иде, ди,
Кышка керсә, бөкрәеп ач
утырадыр иде, ди;
Үзе таз иде, ди,
Игенлеге таш иде, ди;
Ашаганы аш иде, ди,
Табагы тас иде, ди.
Шулай булса да,
Үз хатынына
үзе баш иде, ди.

*

Бар иде, ди, юк иде, ди,
Ач иде, ди, тук иде, ди,
Бер авылда бер агай.
Өсте-башы нык иде, ди;
Башы яланбаш,
Арты ялангач иде, ди.
Җире-суы күп иде, ди,
Бер дисәтинә саз иде, ди,
Башы чеп-чи таз иде, ди,
Ике өе бар иде, ди:
Берсе күршенеке,

Берсе каршыныкы иде, ди.
Йорты читтә,
Түшәме чыпта иде, ди.
Пиче галанский,
Өй түбәсе саламский,
Күк белән терәгән,
Балчык белән сылаган,
Әйтсәң күнәрлек,
Төртсәң түнәрлек иде, ди.

*

Бар иде, ди, юк иде, ди,
Ач иде, ди, тук иде, ди,
Яланбаш иде, ди,
ялангач иде, ди,
Китте, ди,
чокырның эче белән,
Тәмәкенең көче белән,
Чатан ягы белән,
Култык таягы белән.
Барган урманга,
Төягән чытырман,
Йөк башына менеп утырган.
Киткән чабып,
Калган авып.
Аты артта,
Үзе алда, ди,
Әле булса да анда, ди.

*

Бар иде, ди, юк иде, ди,
Ач иде, ди, тук иде, ди,
Большевиклар булмаса,
Тавыгы да юк иде, ди.

*

Бар иде, ди,
өч патшаның бер улы,
Икесе сукыр иде,
берсе күзсез.
Болар беркөнне кош тотарга
чыгып киттеләр, ди.
Икесе бара, ди,
юлның читеннән,
Берсе бара, ди,
юлның кырыеннан.
Бара торгач,
болар җиттеләр, ди,
бер сазга,
Күрделәр, ди,
ике чүрәкәй, бер үрдәк.
Өчәүсе дә аттылар,
ди, төзәп,
Икесенеке тими китә,
Берсенеке буш китә.
Үрдәкне алырга болар
сазга барып керде, ди,
Икесе чыга алмый,
берсе сазга батып үлде, ди.

*

Борын-борын чакта,
Мин бай чакта,
Бер салмалык он бар чакта,
Атай яшь чакта,
Үзем карт чакта
Бөгелмәгән җәя белән,
Юнылмаган ук белән
Атып алдым саескан.
Алты кадак май эчкән.
Суеп тиресен тунадым,
Биш чынаяк май алдым.
Тотындым итек майларга,
Бер итек майладым,
бетмәде,
Икенчесенә җитмәде.

*

Борын-борын бер заман
Анда кемнәр булмаган да
Кемнәр генә тормаган?
Шулай анда бер малай
Сөрмәгән җир тырмаган.
Шулай тырмалап ятса
бу бер заман,
Сөрмәгән җир өстеннән,
Ярмаган яфрак астыннан
Чабып чыкмасмы
тумаган бер куян!
Әй, чаба, ди, чатыр-чытыр.
Аны күргән Сәет сукыр.
Чатан Кәрим куып җитте,
Чулак Сәйфи сугып екты,

Кулсыз Шәрәф тунап алды.
Менә бер заман,
Асмаган казан,
Якмаган ут,
Тотмаган куянны
шул казанга салдылар,
Пешерделәр, алдылар,
Ашадылар, туйдылар,
Бер чулак Сәйфи генә туймады,
Әле дә булса хатыны белән
шуның сөяген кимерәләр, ди.
Ул мәҗлестә мин дә булдым,
Кичә бардым,
өченче көн кайттым,
Сиңа кучтәнәч итеп
шул куянның ботын
алып кайткан идем,
Кесәм тишек икән,
төшеп калган.

*

Борын-борын заманда
бер кеше булган,
Яланаякка балта кигән, ди.
Билбавына
өч чаңгы кыстырган.
Урманга барган да
юкә янында тай
каезларга тотынган.
Анда бар икән, ди, өч үрдәк,
Ул үрдәктә
күлләр йөзеп йөргән,
Бу кеше аны күргән.
Өч таяк кисеп алып аткан,
Берсе барып җитмәгән,
Берсе үтеп киткән,
Берсе үрдәкләргә тигән, ди.
Үрдәкләр бик каты курыккан:
Берсе алды белән,
Берсе аркасы белән очкан,
Берсе арты белән
күлгә чумган,
Күл очып киткән дә
Агач башына кунган, ди.

*

Борын-борын бер чакта
Ашарга юк тамакка.
Өйгә керсәм, рәт юк,
Келәткә керсәм, келәт юк,
Шуннан чыгып киттем,
Коры елгага да җиттем.
Коры елгадан балык
сөздем,
Алты ат белән тарттырдым.
Балыкларны чыгардым,
Яр буена салдым.
И балык, и балык —
Шаккатты бар халык.
Карыйны бакырач кисәге
эзләргә җибәрдем,
Бакырач кисәгенә салып
балык пешердем.
Карый туймады,
Башкалар ач калды.

*

Җигеп куйдым да пар ат,
Торам урман
буеннан карап.
Урманнан
очып чыкты бер бөркет.
Әй бер заман
җигеп куйган атларым,
Китте ләбаса чабып.
Шул бөркеттән өркеп,
Әй баралар чабып,
Әй баралар чабып,
Менә бер заман,
күп чаба торгач,
Киттеләр ләбаса авып.
Бераздан соң
карасам барып,
Ни күзем белән күрим:
Дилбегәм сынган,
Тәртәм өзелгән,
Атлар ватылган,
Арбам да үлгән.

*

Без анадан унау тудык,
Үлә-үлә икәү калдык.
Беребез сыңар аяклы,
Беребез сыңар таяклы.
Ничек итсәк иттек,

Үсеп буйга җиттек.
Инде безгә нишләргә?
Утырдык та киңәш
иттек,
— Әйдә, юлга чыгабыз!
— Әйдә!
Чыгып киттек
без икәү юлга.
Тотынышканбыз
кулны-кулга.
И барабыз юлда...
Мин сиңайтәм чынлап,
Яхшы гына утыр
син тыңлап!
Шуннан,
Әй барабыз бер заман
Чокырның эче белән,
Бәрәңгенең көче белән,
Сыңар аягы белән,
Култык таягы белән.
Әйттереп-типтереп,
Алты тычкан җиктереп,
Кадак ярым икмәкне
Алты көнгә җиткереп!

*

Бер анадан ике угыл тудык,
Үлә-үлә өчкә калдык.
Җиде көндә җитлектек,
Сигезенче көндә
сикереп төштек.
Өч ага-эне киңәш иттек
Сәфәр чыгарга.
Барадыр идек,
барадык идек...
Очрады өчебезгә өч елга:
Икесе сусыз, берсе коры.
Менә чыгып китәргә
юк хәйлә,
Аннан киттек туры.
Тишек чуманга
утырып кичтек,
Иске бияләй белән
су да эчтек.
Барадыр идек,
барадыр идек...
Очрады өчебезгә өч балык:
Икесе үлгән, берсе җансыз.
Утсыз-сусыз
пешердек тә ашадык.
Икебез туймадык,
беребез ач калды.
Сугыша-сугыша
үлмичә чак калдык.

*

Авылга бүре килгән,
Аны кем күргән?
Сукыр Миннәхмәт күргән,
Саңгырау Нәҗми ишеткән,
Чатан Камил куган,
Кулсыз Низам тоткан,
Чулак Сафа суйган,
Аларны үрәтник тойган,
Бишесен дә килеп тоткан,
Чөнки суйганнары эт булган.

*

Үсмәгән тал төбендә
Тумаган куян баласы ята.
Сукыр күреп алды,
Чатан куып китте,
Кулсыз сукты да екты.

*

Бүген бардым,
кичә кайттым,
Чәй ашадым, ипи эчтем.
Бер чынаякларын
төшереп ваттым,
Сиңа кучтәнәч алып
кайта идем,
Кесәм тишек икән,
төшеп калган.

*

Безнең бабай бай иде,
Йөз умартасы бар иде;
Туксан тугызы буш иде,
Берсе гел кортсыз иде.

## Бар иде яшь чаклар

Бар иде безнең яшь чаклар,
Кесә тулы борчаклар,
Саламнан тәртә каерып,
Чикерткә җиккән чаклар.

*

Бар иде яшь чаклар,
Кесә тулы борчаклар;
Чабатага бака җигеп,
Салам тарттырып
йөргән чаклар.

*

Эх, бар иде шәп чаклар,
Кесә тулы борчаклар.
Иске таска песи җигеп,
Кунакка йөргән чаклар.

*

Бар иде яшь чаклар,
Билдә чыра пычаклар.
Агач атта чапкан чаклар,
Кесә тулы борчаклар.

*

Әпән-төпән китереп,
Тәкә-мөкә җиктереп,
Ач тамакны кикертеп
Йөри идек җимертеп.

## *ӘКИЯТСЫМАН ТАКМАЗАЛАР*

### Бар иде, ди...

Бар иде, ди, бер Давыт,
Җикте, ди, сукыр тавык.
Төяде, ди, табак-савыт;
Барадыр иде, ди, чабып.
Әй китте, ди, авып,
Түгелде, ди, ярма,
Җыелды, ди, карга,
Чүпләделәр, ди, бар да.

*

Каладан бер Давыт,
Җиккән, ди, сукыр тавык.
Барадыр иде чабып,
Китте, ди, авып.
Тавык артта, үзе алда, ди,
Күргән-белгән алдамый,
Әле һаман анда, ди.

*

Бар иде, ди, бер Давыт,
Җиккән, ди, сукыр тавык.
Төягән, ди, табак-савыт,
Салган, ди, ярма.
Җиккән, ди, кабык арба.
Барадыр иде, ди, чабып,
Абынды, ди, сукыр тавык.
Китте, ди, Давыт,
Арба белән авып.
Ярылды, ди, арба,
Коелды, ди, ярма.
Тотынды, ди, Давыт
Җыярга ярма.
Җыя, ди, Давыт,
Чүпли, ди, тавык,
Бетми, ди, ярма,
Тулмый, ди, арба.
Тулыр иде арба,
Ага, ди, ярма,
Юнәткәнче арбаны
Җыелды, ди, карга,
Чүпләде бетте, ди, бар да.

*

Бар иде, ди, бер кеше,
Киткән, ди, кунарга,
Аулак өйдә уйнарга.
Алганнар, ди, үзен тотып,
Япканнар, ди, мунчага.
Япкач та мунчага,
Тапкан, ди, мунчала.

Ойгән, ди, бер җиргә,
Төрткән, ди, ут.
Киткән, ди, ут очып,
Егылган, ди, үзе коты очып.

*

Борын заманда булган, ди,
бер зур бай,
Сакалына кунган, ди,
бер кадак туң май.
Нигә туңган, дисәгез,
Яраткан, ди, ул май.
Юк иде, ди, эше,
Зур иде, ди, эче.
Алтын иде, ди, бар теше.
Ашаганы үтми,
Килгән берен төпли,
Капканын да көтми.
Ни ашаса шул
җитми иде, ди.
Күп иде, ди, алтын-көмеше,
Акча санау иде гел эше.
Курка иде
бу алтыны урланудан,
Ярлыга калып хурланудан.
Көн йокласа, төн йокламый,
Бер аягында — оек,
Бер аягында — ката,
Акча сандыгын иплэп
бикли дә
Өстенә менеп ята иде, ди.
Бер көнне бай караса,
Менә, малай, берәүләр
Байны сорап килгәннәр.
Бай ачмаган капкасын,
Бәргәннәр дә кергәннәр.
Кулларында, ди, мылтык,
Күзләре килә, ди,
җылт-җылт.
Кайсында, ди, писталит.
Атышырга оста бик.
Башларында, ди,
зур-зур эшләпә.
Менә болар нишләтә!
Алар икән җизнәмнәр,
Байның эшен сизгәннәр.
Тунын салдырып алганнар,
Өйрәтергә килгәннәр.
Киткәннәр алып,
Сандыкларын салып.
Байның үзенә
артык тимәгәннәр,
Тик киткәндә генә
Яңак төбенә
берне сибәгәннәр, ди.
Шуннан
Байның байлыгы шуган, ди.
Исенә килгән шунда бай.
Кая китте акчам, ди.
Кайда туным, кайда май?
Йөгереп чыккан урамга,
Карамыйча буранга.
Йөгереп чыккан авылга,
Карау да юк давылга.
Куып җиткән тегеләрне:
— Камиссар, ди, камиссар,
Тышта буран, өс начар.
Кайтарып бир тунымны, ди,
Юкса минем эш начар.
Комиссар әйткән, ди, байга:
— Сиңа нигә тун кирәк?
Буран булса, ал көрәк,
Үкчәң белән тәрәрсең дә,
Җылынырсың кар көрәп!

*

Борын заман булган бер бай:
Исеме Шомбай,
Фамилиясе Колбай,
Үзе булган бик бай,
Эчендә булган биш пот май.
Алдыра алмый йөрегән
Биш ел да сигез ай.
Менә шулай беркөнне
Кайгыга калган бай.
Югалган бер өер тай.
Ул тайларны эзләргә
Бик күп кешеләр
сайлаганнар,
Аларны бик күп
акчага яллаганнар.
Эзләүчеләр шул кешеләр:
Бөгелмәдән — берәү,
Илештән — икәү,
Өчөйледән — өчәү,
Дүртөйледән — дүртәү,

Бишбүләктән — бишәү,
Аргымактан — алтау,
Җәйләүдән — җидәү,
Сикәлтәдән — сигез,
Тукмаклыдан — тугыз,
Уруссудан — унау,
Казакълардан — Калтай,
Эзләгәннәр алты ай.
Чуккулдан Солтан
Тапмый кайткан юлдан.
Безнең авылдан Гали,
Һаман эзлиләр әле.

*

Борын-борын заманда,
Бохараи шәрифтә
Кәҗә белән
сукыр чыпчык команда,
Саескан сату иткәндә,
Карга караклык кылганда,
Күркә көтү көткәндә,
Каз казык какканда,
Әтәч азан әйткәндә,
Бар иде, ди, бер Бикчәнтәй;
Җикте, ди, ул сиксән тай.
Төягән, ди, чытырман,
Өстенә, ди, үзе менеп утырган.
Арган, талган, ди,
Кара чикмәнен салган, ди.
Чикмәне йөк өстендә барган,
Үзе торып калган, ди.

*

Борын заманда,
Кәҗә команда,
Саескан сазда,
Үрәтник базда чагында
Бар иде, ди, бер кеше;
Аның булган, ди,
бары бер теше;
Ашый алмый тончыккан,
Аптыраган, төн чыккан, ди.

*

Борын-борын заманда,
Монда түгел, Казанда
Яшәгән, ди, Мирза,
Чыгарган, ди, морҗа;
Калдырмаган тишек.
Яккан, ди, ул пичен,
Тутырган, ди, төтен.
Күргән, ди, хуҗа,
Башлаган, ди, куа.
Ялына, ди, Мирза:
— Төзәтермен, кума!
Куа икән хуҗа,
Тоттырмый, ди, Мирза.
Борылган, ди, сулга,
Егылган, ди, суга.
Килеп җиткән хуҗа,
Кундырган, ди, моңа:
— Сабак булсын сиңа,
Бүтән алдакчы булма!

*

Бер кешенең булган, ди,
ике улы.
Олы улы Моталлап
булган, ди,
Кече улы — Хисмәт.
Кигән, ди, бу Хисмәт
Абыйсыннан калган
иске бер бишмәт.
Менә беркөнне
боларның аталары
Утырдылар, ди, пар атка,
Киттеләр, ди, кунакка.
Болар аулак өйдә
калдылар, ди,
Бар икән, ди, боларның
йортта бер казлары,
Булган тагын
өй астында базлары.
Казны шунда
төшереп суйдылар,
Өйгә менгереп пешерделәр,
Коштабакка төшерделәр, ди.
Шуннан соң олы улы
Моталлап
Ашады, ди, казны ботарлап.
Кече улы Хисмәт
Калды, ди, иснәп.

*

Бар иде, ди,
Ыштан төбе тар иде, ди.

Тар булса да җитмеш кыяр
сыярлык бар иде, ди.
Бара иде, ди, боз буйлап,
Киләчәген уйлап.
Китте, ди, таеп,
Төште, ди, авып,
Ыштан төбе ярылды, ди,
Кыярлары коелды, ди,
Аны балалар җыйды, ди.

*

Бар иде, ди, бер карга,
Алды, ди, бер тишек арба.
Юл буйлап барганда
Очрады, ди, үләксә,
Ай, аңарга эләксә?
Тора, ди, бер мәми,
Ул аңарга эләкми.

*

Әүвәл заманда
Бар иде, ди, бер карчык.
Тапты, ди, ул бер зур капчык,
Тутырды, ди,
ул аңар ак балчык.
Барадыр иде, ди,
барадыр иде, ди...
Менә егылды, ди, бу карчык.
Тишелде, ди, зур капчык,
Акты, ди, әлеге ак балчык.

*

Бездә дә булды бер әби карчык.
Бу да тоткан шулай капчык.
Төягән балчык,
Төягән дә балчык,
Торып китә алмый карчык.
Әллә торып та китәр иде —
Авыр тарта капчык.
Шуннан
Мин дә килеп булышкан идем,
Китте бит торып әби карчык.
Алып кайттык өенә,
Мич сыларга балчык.

*

Борын-борын заманда,
Кәҗә команда,
Саескан — сутник,
Үрдәк — урәтник,
Бака дисәтник булганда,
Бар иде, ди, бер кеше,
Авызында булган, ди,
бары бер теше.
Ашый алмый
тончыккан,
Аптыраган төн чыккан.
Шуннан
Торган, ди, бу иртән,
Тапкан, ди,
бер тишек чабата.
Җиккән, ди,
аңа сукыр тычкан.
Их, китте, ди,
бу каһәр суккан!
Барадыр иде, ди, чабып,
Кешесе калды, ди, авып!

*

Борын-борын заманда
Булган, ди, бер малай.
Сөрмәгән җир тырмалай.
Җәй көне эсседә
Утырган, ди, фурманга,
Бара, ди, урманга,
Бөркәнеп юрганга.
Аты китте чабып,
Үзе калган авып.

*

Бар иде, ди, бер Нары,
Итәгенә төягән, ди, тары.
Бара иде, ди, бара иде, ди,
Егылды, ди, Нары,
Түгелде, ди, тары.
Җыелды, ди, тавык,
Чүплиләр, ди, кабып,
Җыелды, ди, чыпчык,
Чүплиләр, ди, чокчып.
Җыелды, ди, карга,
Чүплиләр, ди, бар да.
Җылый, ди, Нары,
Чүпли алмый тары,
Чүпләр иде тары,
Баралмый ары.
Барыр иде ары,

Каргадан курка Нары,
Килер иде бире,
Торган җире чокырның яры.
Егылды да үлде, ди,
Баралмый шуннан ары.

*

Бар иде, ди, бер Нары,
Урып кайтты, ди, тары,
Эссе капкан башына.
Менеп китте мич башына,
Шуннан йолдыз саныйдыр,
Матур кызлар сайлыйдыр.

*

Бердән берәү булган,
Бите тимрәү булган,
Киткән юл белән,
Кыптыр тун белән.
Ай барган, ел барган,
Бармак буе җир барган.
Арган-талган,
Ертык тунын салган,
Үзе киткән,
Туны салган
җирендә калган, ди.

*

Борын-борын заманда,
Борыны китек команда,
Ташка тары чәчкәндә,
Бозда бодай үскәндә,
Каз казык какканда,
Әтәч азан әйткәндә,
Песнәк — писер, әтәч — кучер,
Бака балта остасы чагында...
Бар иде, ди, бер Наскай,
Җиккән, ди, арбага яшь тай.
Барган, ди, урманга,
Төягән, ди, чытырман,
Йөк башына менеп утырган,
Арган-талган,
Кара чикмәнен салган, ди,
Чикмәне йөк өстендә киткән,
Үзе торып калган, ди,
Ышанмасаң барып кара,
Әле булса анда, ди.

*

Булган, ди, берәү,
Куйган, ди, терәү,
Терәве ычкынган,
Үзенә суктырган.
Аягын кыстырган,
«Әни» дип кычкырган.

*

Яшәгән, ди, Гришка,
Ашаган, ди, симечка.
Яшәгән, ди, Николай,
Ашаган, ди, шакалай.
Алганнар, ди, Антонны,
Нечкә билле хатынны.

*

Яшәгән, ди, Карый,
Ашаган, ди, сохарый.
Сохарые төшеп ватылган,
Авызыннан кире атылган.

*

Иванның аты булган,
Колагы каты булган.
Кычкырсаң ишетмәгән,
Сыптырсаң килешмәгән.

*

Булган, ди, бер әтәч,
Башына кигән, ди, кәпәч.
Билен буган биш җирдән,
Биленә балта кыстырган,
Менеп алган таракан,
Үзе артка караган,
Каләм алган язарга,
Китеп барган базарга.

*

Элекке заманда,
Микалай команда,
Җилдә түгел, давылда,
Үзебезнең авылда
Бар иде бик усал бер кәҗә.
Бу кергән печәнлеккә,
Тотып илттем начальникка.
Начальник әйтә,
муллага илт, ди,

Тотып илттем муллага,
Мулла әйтә, суй, ди,
Тиресен миңа куй, ди,
Аягын чишмә,
Койрыгын кисмә,
Итенә мине чакыр,
Мөгезен үзең теләсәң нишләт.

*

Әүвәл заманда булган, ди,
бер Гаптерахман,
Ул, малай, барысын да,
ди, аптыраткан.

*

Әүвәл заманда булган, ди,
бер йөз ун яшьлек карт,
Аның сакалы булган,
ди, кардан ак.

## Бардым базарга...

Бардым базарга,
Таптым бер капчык;
Йөри торгач килеп тотты
бер карчык.
Әй киттеләр мине куып,
Мин барамын аркамны уып.
Сикереп мендем читәнгә,
Тотындылар чикмәнгә.
Сикереп мендем кыекка,
Тотындылар мыекка.
Сикереп мендем коймага,
Тотындылар пимага.
Барып мендем бер тауга,
Ау салдылар тотарга.
Килеп тотты бер Тоткар,
Менә ул мине тукмар.
Килеп чыкты Сергей,
Менә мине тирги.
Килеп чыкты Миргали,
Менә миңа биргәли.
Килеп чыкты Әхмәтша,
Менә мине яклаша.
Килеп чыкты бер бәндә:
— Тукмамагыз, үләр, — ди,
Икенчесе әйтә:
— Юк,— ди,—
Акчасы күп, түләр,— ди.
Аз гына акчам бар иде,
Чыгарып бирдем моңарга.
Икенчесе күрде дә
Тотынды бит сорарга.
Алай иттем, болай иттем,
Мин аңарга болай әйттем:
— Кара сыер кабыргасын
Мин берүзем кимердем,
Синең кебек малайларның
Авызын сугып җимердем.

*

Уйладым базарга барырга,
Юк бит ат җигеп чыгарга.
Таптым бер
бәләкәй генә кабык чана,
Җиктем чикерткә,
Суккан саен артын сикертә,
Аптырагач, алдым тугарып.
Җиктем тавык,
Капканы гына чыккан идем,
Киттем авып.
Шулай итеп
бара-бара җиттем базарга,
Калач алдым ашарга.
Тавык белән
утырып ашадык,
Азрак кычкырышып та
алдык.
Барып җиттем базарга,
Алдым бер кисмәк,
Төбе юк, ни хикмәт.
Алдым бер капчык ярма,
Тәгәрмәче юк арба.
Арба белән ярманы
чанага салдым да
Чыгып киттем юлга.
Барам юлда,
Дилбегәм кулда,
Килеп җиттем бер тауга,
Менә кирәк булса сиңа гауга:

Тавык менми бит тауга.
Чана китте артка,
Мин очып төштем ярга,
Өстемә төште лап итеп
Тәгәрмәче юк арба.
Исән калып анысыннан
Чыгам арба астыннан.
Арбасын арба,
Карасам анда,
Ярылган да капчык,
Түгелгән ярма.
Ул җитми,
Карасам иплэп,
Таралган кисмәк.
Тотындым аны сипләргә.
Ятсам сипләп,
Менә сиңа тагын бер хикмәт:
Теге түгелгән ярма,
Аңа җыелган карга,
Мин кисмәкне сипләгәнче,
Чүпләде китте бар да.
Алар калды анда,
Мин киттем алга.
Кердем авылга,
Чыдап булмый давылга.
Кердем урамга,
Чыдар хәл юк буранга.
Атым ябык,
Чанам кабык,
Дилбегәм салам,
Үзем төшәм дә калам,
төшәм дә калам,
Аптырадым бит тәмам.

*

Элекке заманда
Бер авылдан без өчәү
Киттек базарга,
Шалкан сатарга.
Бардык базарга,
Ул базар Казанда.
Алдык бер кибет,
Ул булды кыек.
Алдык көрәк,
Кибетне куйдык терәп.
Алдык сәнәк,
Куйдык сөяп,
Бер иптәшем Давыт,
Ул алды кабык,
Кибетне куйды
Җил ягыннан ябып.
Ул бетмәде ябып,
Кибет китте авып,
Аста калды Давыт,
Чак алдык табып.
Бер иптәшем Йосып,
Аны үтерде кабык кысып,
Кычкырды,
Котым очырды.
Карасак,
Сынган көрәк,
Инде булмый терәп.

*

Бардым базарга,
Кердем Назарга.
Куйдылар катык,
Утырам катып.
Куйдылар чәнечке,
Утырам чәнчелеп.
Куйдылар калак,
Утырам карап.
Аннан килеп керде
Камалый,
Стакан төбен чамалый.
Килеп керде Степан
Кесәсендә стакан.
Килеп керде Кашшаф,
Сукыр чикләвек ашап.
Килеп керде Евдокия,
Итәге җиргә тия.
Аннан килеп керде
Бәчмәчә,
Тотып аттым бүлмә эчкә.
Бүлмә эче чүп булды,
Бәчмәчә шунда юк булды.

*

Борын-борын заманда,
Бабай да булмаганда.
Әби белән без икәү
Киттек базарга,
Чүлмәк сатып алырга.
Базарлары буш икән,
Бер чүлмәк тә юк икән.

*
Бардым базарга,
Калач алдым ашарга.
Калач туңган,
Тешем сынган.
Киттем больниска,
Биш тиен бирдем дантистка.

## Бардым урманга

Бардым урманга,
Кистем бер курыс,
Килеп чыкты бер урыс.
Киттем урысны куып,
Урыс китте артын уып.
Бара торгач барып җиттек,
Төмәни агай йортына.
Төмәни агай утыртты бал
Алтын табак белән.
Аның балын ашадык
каерып-каерып
Алтын калак белән.
Аннан киттек дә туктадык,
Туксан җирне чукладык.
Аннан киттек базарга,
Алдык бер җарык кирәк.
Куйдык кибетне
җил җагыннан терәп.
Кибетем
шалтыр-шолтыр итте дә,
Килделәр байлар,
Җиккәннәр корчаңгы тайлар.
Тайлары җиксәң тарталмый,
Суксаң җыгыла,
Җыгылса торалмый.

*
Җиктем чикерткә,
Киттем урманга.
Чикерт, чикерт...
Очрады лесник:
— Чей парень да,
чей парень?
— Чиен түгел,
корысын карыйм.
Кайттым урманнан,
Сикертә-сикертә...
Килеп керде Мортаза,
Типте артка бик таза,
Киттем буага эчне юарга.
Кайттым буадан —
Пешергәннәр чумар,
Кеше саен унар.
Килеп керде Максим,
Ашап бетерде сапсим;
Килеп керде ач Карый,
Табак-савытлар ялый;
Килеп керде козгын,
Мин чыгып сыздым.

*
Барган идем урманга
Чыбык-чабык җыярга,
Килеп чыкты ике урыс,
Сорадылар папирос.
«Папиросым юк» дидем,
Салып җибәрдем колакка,
Килеп төштем куакка.
Салып җибәрдем башка —
Барып төштем ташка.
Салып җибәрдем танауга —
Барып төштем канауга.
Өйгә кайткан идем,
Әни бәрәңге пешергән.
Үзе мондыйны ашаган,
Миңа мондыйны калдырган.
Аңа риза булмадым,
Пешерттердем ботка,
Аны да ашый алмадым,
Чакырттылар судка.
Барган идем судка,
Килеп керде Кашшаф,
Шарт-шорт чикләвек ашап;
Килеп керде Нигамәй,
Ишеккә дә сыймай,
Тәрәзәдән керер иде,
Аны Кашшаф кыйнай.
Килеп керде Вәчкә,
Ябышты бит чәчкә.
Суктым берне Вәчкәгә,
Килеп төште куәскә.

Күәс төбе апара,
Вәчкә шунда акыра.

*

Бардым урманга,
Кәкре таяк урларга.
Килеп чыкты өч урыс,
Сорадылар папирус.
Куйдым берне яңак төбенә,
Барып төштем куак төбенә.
Өйгә алып кайттым
Каен белән өрәңге.
Хатын пешереп куйган
Арчымаган бәрәңге.
Үзе эресен ашаган,
Миңа вагын калдырган.
Вагын кесәгә
тутырдым дагын,
Мәче көлдереп, эт өрдереп
Чыгып киттем тагын.
Килеп кердем бер өйгә,
Тегермәнче Гурийгә.
Тегермәнче Гурий бай
Китереп куйды май.
Китереп куйды катык,
Утырам бит катып;
Китереп куйды кашык,
Утырам башны кашып.
Килеп керде Степан,
Кесәсендә стакан.
Килеп керде шурка,
Кесәсендә өч булка.
Килеп керде Кашшаф,
Сукыр чикләвек ашап.
Килеп керде Зәйнәп,
Сумаласын чәйнәп.
Килеп керде Камали,
Ашау ягын чамалый.
Килеп керде Мәгъсүм,
Ашап бетерде сапсим.
Килеп керде Петя,
Менә мине биетә.
Килеп керде Гали,
Чеметә-чеметә талый.
Килеп керде Васька,
Тоттым, чөйдем бүлмә эчкә.
Бүлмә эче чүп булды,
Васька шунда юк булды.

*

Бардым урманга,
Кәкре каен урларга.
Килеп чыкты карт урыс,
Сорый миннән папирус.
«Папиросым юк» дигән идем,
Салып җибәрде колак төбенә,
Барып төштем куак төбенә.
Кайтып киттем өйгә,
Хатын бәрәңге пешергән.
Эресен үзе ашаган,
Вагын миңа калдырган.
Шул вак бәрәңгеләрне
Кесәгә тутырдым дагын,
Ындыр артлатып,
Бармак шартлатып;
Эт өрдереп, кеше көлдереп,
Чыгып киттем тагын.
Барып кердем бер өйгә
Тегермәнче Гөрийгә.
Тегермәнче Гөрий
Капка төбе көри.
Утырттылар катык,
Мин утырам катып.
Килеп керде Сергей,
Менә мине тирги.
Килеп керде Чтапан,
Кесәсендә стакан.
Килеп керде Иван,
Кесәсендә суган.
Күземә әчесе керде,
Үләм диеп торам.
Килеп керде губернатор,
Чыгып сыздым дөбер-шатыр.

*

Җиктем чикерткә,
Киттем урманга.
Очрады лесник:
— Чей парень да,
чей парень?
— Чие кирәкми,
корысын карыйм.
Җибәрде атып,
Калдым ятып.
Кайтсам өйгә,
Пешергәннәр чумар,
Кеше саен унар.

Килеп керде Максим,
Ашап бетерде сапсим.
Килеп керде Гали,
Таба төбен ялый.
Килеп чыкты Вәли,
— Миңа юк,— дип әрли.
Килеп керде директор,
Чыгарып куйды бер литр.
Килеп керде Степан,
Чыгарды стакан,
Тотындык эчәргә.
Килми бит Мортаза,
Ничу аны көтәргә.
Килеп керде Мортаза,
Сугып екты бик таза.
Чыгып качтым буага.
Ике черки, бер таракан
Тотындылар куарга.
Көчкә кайттым өйгә,
Тунны элдем чөйгә.
Хатын дулый башлады,
Тунны алып ташлады.
Киттем ауга,
Бүрегә каршы яуга.
Очрады аю,
Минем максат — таю.
Кайтып килгәндә
Таптым чемодан.
Үзем дә бит надан:
Милиция өенә
Төштем морҗадан.
Милиция абзыем
Зарлана икән марҗадан.
Чемоданны
курка-курка ачтык,
Ачсак ни күрик:
Чемоданда — наган!
Бу ялганны тыңлаучылар
Барысы да надан!

*

Бардым урманга,
Утын кирәк булганга.
Төядем арбага,
Утырдым чанага.
Чыктым кайтырга,
Шул вакыт кайдандыр
Килеп чыкты лесник.
«Нигә сорамыйча
төядең», — ди.
Лесник белән сүз бетмәде,
Килеп чыкты Шәрифә.
Менә бит явызың —
Сөяк белән бәрешә;
Чукмар кадәр сөякләр
Маңгайны, башны тишә.
Бераз гына торган идек,
Килеп чыкты Корбан,
Пулеметын корган,
Урман авызын чыккач та,
Мине атарга торган.
Килеп чыкты Наташа,
Менә мине яклаша.
Урманга утынга барсаң,
Менә шундый тамаша.

*

Бардым урманга,
Кисеп алдым өч курыс,
Килеп чыкты өч урыс:
Берсе типте күткә,
Менеп киттем күккә;
Берсе типте эчкә,
Кереп киттем мичкә;
Берсе типте авызга,
Кайтып киттем авылга.
Кайтышлый кердем
Хәмитләрнең өенә.
Ашаттылар коймак,
Ә соңыннан
чыгардылар кыйнап.

*

Киттек шулай урманга,
Утын алып кайтырга.
Җиктек кигәвен,
Тартмый бит мәлгунь;
Җиктек таракан,
Баруы кара кан.
Җиктек чикерткә,
Арткы ягын сикертә.
Җиктек тавык,
Киттек авып.
Барып җиттек кич белән,
Булган бөтен көч белән;
Сыңар аяк белән,
Култык таягы белән.

*
Бардым урманга,
Чыбык-чабык җыярга.
Килеп чыкты лесник,
Китереп типте күткә,
Менеп киттем күккә.
Килеп төштем чүплеккә,
Алып керде өенә,
Элеп куйды чөенә.
Килеп керде Фәнис,
Шуның белән конец.

*
— Хәертдин, кая барасың?
— Урманга утын урларга.
Утын урлап яктым,
Каравылчыга каптым.
Чакырды урәтник,
Татарны үрәт, дип.
Килде урәтник,
боерды үрәтник,
Кимендә моңа
йөз камчы кирәк, дип.

*
Әүвәл заманда,
Бик каты буранда
Киттем урманга,
Утын төйим фурманга.
Килеп чыкты Әпәләй,
Бармы, ди, кулда кәгазең?
Ә минем кәгазь юк!
Менә мине тәпәләй.
Килеп чыкты бер Мокыт,
Алып китте бит мине тотып!
Кертеп яптылар бер өйгә,
Тимер ишекле,
Бар җире тишекле.
Тәрәзәсе куш,
Төртеп карасам,
пыяла урыны буш!
Номеры җиделе,
Бу миңа бик җилле:
Кердем ишектән,
Чыктым тишектән.

*
Әүвәл заманда,
Кәҗә — команда,
Тутый кош — санат,
Саескан — солдат,
Аю — бояр,
Бурсык урман
каравылчысы булганда,
Чыбыкка да кереп булмый
Үзебезнең урманга.
Туры килә урларга,
Утын кирәк булганда.
Шулай беркөнне
Бардым урманга,
Азрак утын урларга.
Кисеп алдым өч агач, —
Берсе каен, берсе юкәгач.
Менә килеп җиттеләр,
Ике иңемнән тоттылар.
Тотып алды пүнәтәй,
Очты баштан түбәтәй.
Килеп чыкты Шәңгәрәй,
Пүнәтәйне бәргәләй.
Килеп чыкты Гомәр,
Күтәргән зур бер түмәр.
Менә бер җүләр,—
Сугам дип күтәргән иде,
Үзен басты түмәр.
Килеп чыкты Йосып,
Тотты мине кысып.
Җибәрдем мин моңа
берне сосып,
Барып төште очып.
Килеп чыкты Әпәнәй,
Менә мине тәпәләй.
Килеп чыкты Әхмәтша,
Менә мине яклаша.
Килеп чыкты сутник,
Ул әйтә, сиңа суд, дип.
Килеп чыкты Котык,
Ул алып китте мине тотып.
Илтте волостька,
Тоттырды урыска.
Стражник Сергей,
Ник урладың, дип тирги.
Тотты үрәтник Митри,
Бөтен тәнем тетри.
Өстемнән тора пүнәтәй,
Кулында минем түбәтәй:
Аныкын, ди, әләкте, ди,
Штраф, ди, түләтәй...

Өстемнән тора
 урман каравылчысы бурсык,
Миңа яктылык бирмәдең, ди,
Менә башың
 судтан җырып чык!
Озакламый суд булды,
Бурсык белән
 барабыз судка.
Суд әйтә:
— Йөрмәгез юкка,
Бер кочак утын икән,
Кайтыгыз да ягыгыз утка!

*

Барыр идем урманга,
Соңга калсам кунарга,
Таба алмасам бер җир дә,
Очрап куйса бүре дә,
Куып китеп ач бүре,
Кайта алмасам кире?..
Юк, мин урманга бармыйм,
Лучше урында ауныйм.
Утыным бетсә бетәр,
Тиздән җәе дә җитәр.

## Бардым борчакка

Бардым борчакка,
Төядем корсакка.
Килеп чыкты иясе,
Инде ни диясе?
Килеп чыкты Фазлый,
Менә мине каезлый;
Килеп чыкты Миргали,
Менә миңа биргәли;
Килеп чыкты Шәйми,
Менә минем колакны чәйни;
Килеп чыкты Шәвәли,
Менә мине әвәли;
Килеп чыкты Муса,
Менә мине соса;
Килеп чыкты Степан,
Кулына тоткан стакан;
Мин уйладым — эчерә,
Менә башка төшерә!
Килеп чыкты Йосып,
Үтерә язды кысып.
Алып китте тотып
Ул мине начальникка.
Начальник әйтә:
— Атам! — дип,
Мин чыгып йөгердем:
— Кайтам!— дип.

*

Бабай бишектә чакта,
Әти бишектә чакта,
Мин унбиштә чакта
Барган идем борчакка.
Тоттылар борчакта,
Бәйләделәр усакка.
Типтеләр корсакка,
Ну, авыртты шул чакта!
Менә чыкты Миргата,
Ботымнан тотып ата;
Менә чыкты Миргали,
Менә миңа биргәли;
Ычкынып чабып киттем,
Барып кердем бер йортка,
Анда утыра бер кортка.
Пешергән ботка,
Ике каба, бер йота.
Мич алдында белен,
Аның мин берсен элдем.
Мин чабып чыгып киттем,
Әби куып чыгып китте.
Әби килә арттан куып,
Мин барам аркам уып.
Әби куып җитми,
Кулда белен бетми.
Әби куып җитте,
Кулда белен дә бетте,
Китереп күтемә типте.

*

Чакта, чакта,
Мин яшь чакта,
Әти унөчтә,
Үзем унбиштә чакта,
Әби ишектә,
Бабай бишектә чакта,
Песи — писер,

Керпе — кучер,
Саескан сутник чакта,
Бардым борчакка,
Төядем корсакка.
Әллә каян шул чакта,
Килеп чыкты агалар,
Бәйләделәр усакка,
Җиз дагалы итек белән
Берсе типте корсакка.
Бик авыртты шул чакта.
Әле дә булса тәнемдә
Шул итекнең эзе бар.
Әби «кендек» дигән була,
Корсагымда тай эзе.

*

Борын-борын бер чакта,
Әйдә, барыйк борчакка.
Һич тә урын булмаса,
Тутырырбыз корсакка.
Бирән корсак, таш күкрәк,
Нишләп ятасың бу чакта?
Бардык борчакка,
Төядек корсакка,
Килеп чыкты Якуп,
Без калдык ятып.
Килеп чыкты Йосып,
Калдык буразнага посып.
Әй, без дәшми ятабыз,
Тешне генә кысып.
Килеп чыкты бер Барый,
Кармалый да кармалый.
Килеп чыкты Кашшап,
Ул карый безне капшап.
Килеп чыкты Сәрвәри,
Ул да безне сәрмәли.
Килеп чыкты Мокыт,
Алды бит безне тотып!
Килеп җитте Хаттап,
Ул йөри икән безне мактап.
Менә мактый бу безне,
Аркага менеп таптап!
Бирделәр шул чакны,
Койдылар борчакны.
Качып котылдык чак-чак!

*

Бардым борчакка,
Тутырдым корсакка.
Килеп чыкты бригадир,
Каян килеп чыккандыр?
Килеп керде Нургали,
Уңлы-суллы биргәли;
Килеп керде Булат,
Чыгып китте дулап;
Кергән иде Степан,
Кесәсендә стакан;
Кергән иде хатыны,
Алып керде яртыны;
Килеп керде Максим,
Эчеп бетерде совсем;
Кергән иде Наташа,
Мине тиргәп маташа.
Борчак сибеп сугыштык,
Әй, соңыннан көлештек.

*

Бардым борчакка,
Тутырдым корсакка.
Килеп чыкты Нургали,
Уңлы-суллы биргәли.
Мин дә карап тормадым,
Барып битен тырнадым.

*

Бардым борчакка,
Тутырдым корсакка,
Кайтып киттем тәпиләп,
Чәй эчтек ипиләп.

## Бардым Тубага

Бардым Тубага,
Кердем яңа кодага.
Кода суйган ак каз,
Ул да булса ят каз.
Килеп керде иясе,
Каз минеке диясе.
Түзмәде, салдырды судка,
Барып кердек судка,
Пешергәннәр ботка.
Куймаганнар ипи,

Куймаганнар кашык,
Утырабыз карашып.
Шул арада булмады,
Килеп керде Дәүли:
«Каз минеке», —
дип даулый.
Килеп керде Җамалый,
Яңакларга чамалый.
Килеп керде Бәчә,
Мич арасына керде дә
Каз мамыгын чәчә.
Өйдә чыдар хәл калмады,
Чыгып киттем тышка.
Салам күсәк күтәреп
Басым торам ташка.
Килә Давыт,
Җиккән пар тавык,
Төягән табак-савыт.
Салам күсәк
белән суккан идем,
Китте Давыт авып,
Чәчелде табак-савыт.
Табак-савытны җыярга
килә Йосып,
Киртә буена посып.

*

Барып кердем Чытырларга,
Исәп итеп каз урларга.
Килеп керде Зәйнәп,
Чарт-чорт сагызын чәйнәп:
Килеп керде Кашшаф,
Сукыр чикләвек ашап;
Килеп керде Самат,
Чикләвеген санап;
Килеп керде Дили,
Аягы җиргә тими;
Килеп керде Хатыйп,
Өсте-башы катык.
Килеп керде Хәдичә,
Бирән урынына чәй эчә;
Килеп керде Гөлҗиһан,
Бөтен авылны җыйган;
Китте талаш, китте ызгыш,
Көчкә чыгып сызыш.

## Әби битен юмаган...

Әптчи, чумадан,
Әби битен юмаган.
Әби битен юар иде,
Комганда су булмаган;
Комганда су булыр иде,
Кызы суга бармаган;
Кызы суга барыр иде,
Көянтәсе булмаган;
Көянтәсе булыр иде,
Әтисе ясамаган;
Әтисе ясар иде дә,
Агачлары булмаган;
Агачлары булыр иде,
Лесник агач бирмәгән;
Лесник агач бирер иде,
Акчалары булмаган;
Шуның өчен әбекәй
Битен юмый башлаган.

*

Ай-ли, чемодан,
Әби битен юмаган.
Әби битен юар иде,
Комганда су булмаган;
Комганда су булыр иде,
Кызы суга бармаган;
Кызы суга барыр иде,
Аягында булмаган;
Аягында булыр иде,
Кибетендә булмаган;
Кибетендә булыр иде,
Фабригында булмаган;
Фабригында булыр иде,
Эшчеләре булмаган;
Эшчеләре булыр иде,
Гитлер сугыш башлаган;
Шуңа күрә әбекәй
Битен юмый башлаган.

*

Әптчи, чемодан,
Әби битен юмаган.
Әби битен юар иде,
Комганда су булмаган;

Комганда су булыр иде,
Кызы суга бармаган;
Кызы суга барыр иде,
Аягына булмаган;
Аягына булыр иде,
Акчалары булмаган;
Акчалары булыр иде,
Әтиләре булмаган;
Әтиләре булыр иде,
Герман сугыш башлаган.

*

Әптчи, чемодан,
Әби битен юмаган.
Әби битен юар иде,
Килен суга бармаган;
Килен суга барыр иде,
Чабатасы булмаган;
Чабатасы булыр иде,
Мунчаласы булмаган;
Мунчаласы булыр иде,
Юкәләре булмаган;
Юкәләре булыр иде,
Ире урманга бармаган;
Ире урманга барыр иде,
Герман сугыш башлаган.

*

Әптчи, чемодан,
Әби битен юмаган.
Әби битен юар иде,
Кызы суга бармаган;
Кызы суга барыр иде,
Коелары булмаган;
Коелары булыр иде,
Ясарга агач булмаган;
Агачлары булыр иде,
Әтисе урманга бармаган;
Әтисе урманга барыр иде,
Атлары булмаган;
Атлары булыр иде,
Чаналары булмаган;
Чаналары булыр иде,
Ясаучысы булмаган;
Ясаучысы булыр иде,
Эзләүчесе булмаган;
Шуның өчен әбекәй
Битен юмый башлаган.

*

Әптчи, чумадан,
Әти эшкә бармаган.
Әти эшкә барыр иде,
Улы атын җикмәгән;
Улы атын җигәр иде,
Камытлары булмаган;
Камытлары булыр иде,
Бригадир камыт бирмәгән;
Шул сәбәпле безнең әти
Эшенә бара алмаган.

## *АВЫЛЛАР ТУРЫНДАГЫ ТАКМАЗАЛАР*

### Казан ягы авыллары:

Барган идем Алатка,
Пешергәннәр кабартма,
Аны майлап тутырганнар,
Иске калай табакка.
Майлы булгач, ярый инде,
Ул да бара тамакка.
Барган идем Көеккә,
Утырттылар биеккә.
Барган идем Куәмгә,
Утырттылар түбәнгә.
Барган идем Сәрдәгә,
Утырттылар әрҗәгә.
Утырам да утырам,
Беркем дә юк җәлләргә.

*

Олы Әтнәнең Әпти,
Кече Әтнәнең Кәпти,
Җилгелденең Җил-Хәмит,
Җилгә чыкса, бик кәмит.
Дусым авылының Дусак
Күтәргән каен кусәк;

Саламнан тәртә каерып,
Чыбыктан дуга бөгеп,
Киткәннәр, ди,
Битаманга кода булып.
Битаман кода бик бай икән,
Мич астында
32 кием иске чабата икән.
Бер чикмәннәре бар икән,
Ул да булса,
янган-көйгән икән.
Пешергәннәр
кодаларга ботка,
Боткасыннан
таракан боты чыккан,
Кодаларның коты чыккан,
Баш кодасы шаккаткан,
Киленнәре бот чапкан.

*

Ачасырлар ачканнар,
Тыгынчык урлап
качканнар*,
Мулиллеләр күргәннәр,
Тауилләре тотканнар.

*

Олы кыр чутыр,
Мулласы сукыр,
Мәзине таз,
Ул да ашый каз.

## Әлмәт тирәсе авыллары:

Каратайда кара тай булган,
Тайсуганнар суйганнар;
Карабашлар башын алганнар,
Габдерахманнар ашаганнар,
Туктарда туктаганнар,
Мактамалар итен
бик мактаганнар.

## Актаныш ягы авыллары:

Барадыр идем, барадыр идем,
Очрады Уразай,
Аяк-кулы курадай,
Корсагы бар бурадай.
Килеп чыкты Актаныш,
Ул булды безгә таныш.
Киттек бер заман өчәү
Эре-эре атлап,
Бер-беребезне мактап.
Барабыз мактанып,
Юкәгачка атланып.
Күрәбез бер заман
Алдыбызда Әҗәкүл.
Янында бар зур гына бер күл.
Килеп чыкты Хатип,
Ул да тора тик карап катып.
Мин ялындым
аяк астына ятып,
Ничек күлне чыгарга,
Акыл бир, дим, шуңарга.
Акыл тапмагач Хатип,
Киттек кире кайтып.
Барадыр идек кайтып,
Очрадык Калмашка,
Тавык җиккән ялгашка.
Утырган да ялгашка,
Тырыша бездән калмаска.
Актаныш арты Мәлем,
Анда барыр юк хәлем.
Аннан үткәч Богады,
Анда барыр хәлем юк әле.
Очрады Мөште,

* Нәүрүз бәйрәмендә төннәрдә сиздермичә өй түбәсенә менеп, юри морҗа тыгынчыгын алып яшерү йоласы булган. Шуңа ишарә (Н. Исәнбәт искәрмәсе).

Менә минем
шунда инде эч пошты.
Арырак бар Кормаш,
Шунда җитми булмас.
Килеп чыкты машина,
Менеп утырдым башына.
Утырсам башына,
Кайгы төште башыма, —
Бармый гына машина.
Өстән оча каргалар,
Кычкыралар: бар да бар!
Шуннан мин
Машинаның хутына
Тоттым да асылындым
бер карганың ботына.
Әй киттем очып,
Әй киттем очып.
Бер заман — шап башым!
Уянып китсәм,
барып төшкәнмен,
Сәндерәдән идәнгә очып!

*

Барган идем Аешка,
Утырттылар каешка.
Барган идем Кыпчакка,
Утырттылар пычакка.
Барган идем башкортка,
Кундырдылар башыма.

*

Барган идем Меннәргә,
Утырттылар мендәргә.
Мендәренең йоны юк,
Кызларының юне юк.
Барган идем Кыпчакка,
Утырттылар капчыкка.
Барган идем Аккүзгә,
Ошаттылар тоз күзгә.
Барган идем Чишмәгә,
Мендерделәр киштәгә.
Киштәсе кагылмаган,
Алтынга манылмаган.

**Агыйделнең кыр ягы авыллары:**

Чыгып киттем ат җигеп
кыр ягына читкә,
Бер әйбер дә
салмаган идем йөккә.
Барып кердем бер авылга,
Ат тарталмый юл авырга.
Бу кайсы авыл дисәм,
Ул булды Гөбелле Көчек,
Ат баралмагач,
барам арттан этешеп.
Барып җиттем бер күлгә,
Ат баралмый бер дә.
Ул күлнең тирәнлеге өч илле,
Аннан ерак түгел Дүртиле,
Дүртиле бу ягында —
Аргымак,
Барып җитеп булмый бит,
арган ат.
Аның бу ягына чыксам —
Өчбүлә,
Ат килә алмый
минем көч белән.
Аның бу ягына
чыккан идем — Җәйләү,
Аптырап киләм үзем
арттан җәяү.
Аның бу ягына чыксам —
Андыз,
Атым егылды, үлде,
Үзем калдым ялгыз.
Барып җиттем Баешка,
Аптырап кердем бер
йортка,
Анда утыра бер кортка.
Суйган ата күркә,
Шытыр-шытыр йолка,
Үзе ашарга курка...
Пешергән ботка,
Ике каба да бер йота.
Әби сары май кискәли,
Мине кыйнарга исәпли.
Алды чыбык,
Киттем чыгып,
Әби калды бер сугып,
Бетте чыбыгы сынып.
Әби бара куып,
Мин барам артымны уып.
Әби бара качып,

Мин барам аркамны ачып.
Бара-бара барып җиттем
бер ярга,
Егылып төштем бер ямга,
Юк менәргә баскычы,
Менә алмый
икән ач кеше.
Ничек итсәм иттем,
Тырмаша торгач
менеп киттем.
Аннан таптым бер белен,
Рәхәтләнде минем телем.
Ул белен бик каткан,
Белмим кайда яткан;
Шулай итеп абзаң
Нужа күреп кайткан.

**Баулы ягы авыллары:**

Кызылъярлар пычкычы,
Нарат авылы әчкече;
Турай авылы кабакта,
Язы авылы чабакта;
Ташлы авылы таш ташый,
Абдулла авылы баш кашый;
Исәргәпләр исәрләр,
Ат койрыгын кисәрләр.

**Аксубай ягы авыллары:**

Безнең авылның Рәхим,
Чурабатырның Трофим,
Әмзәнеке Мөстәкыйм,
Думаныкы Минхәер,
Кармәтнеке Кәрәкәй,
Шәрбәннеке Шәрәкәй,
Җыйналышып бер заман
Алганнар, ди, бер казан;
Пешергәннәр, ди, ботка,
Ашыйлар, ди, шуны һаман.

**Мөслим, Сарман ягы авыллары:**

Барган идем Меннәргә,
Утырттылар мендәргә.
Барган идем Кыпчакка,
Утырттылар почмакка.
Барган идем Буләккә,
Утырттылар түмгәккә.
Барган идем Әнәккә,
Утырттылар сәнәккә.
Барган идем пучыга,
Шап суктылар учыма!

*

Сарман сары күкәй салган,
Бикмәт алып калган,
Кәүҗияк карап калган.

*

Барган идем Якегә,
Утырттылар сәкегә.
Ашаттылар катык,
Үлә яздым катып.

**Уфа ягы авыллары:**

Чыктылар Оптылар,
Килделәр, тоттылар,
Әй, кыйныйлар, кыйныйлар,
Берсен-берсе тыймыйлар.
Чыктылар Нөрлеләр,
Үзләре төрле-төрлеләр.
Катыштылар Келәшләр,
Барысы да пеләшләр.
Катыштылар Солтанайлар,
Менә бары да суккалайлар.

*

Без үзебез Рапарт,
Торуыбыз рәхәт.
Безнең кырда — Биккенә,
Торалар бит тик кенә.
Үрмәт белән Сөрмәтләр
Берсен-берсе хөрмәтләр.
Камай белән Сәкәшләр,
Берсен-берсе тәпәкләр.

*

Бардым Калмашка,
Чебен җиктем ялгашка.
Тәртәм салам,
Егылам калам,
Камыт бавым печән,
Үзем төшәм дә су эчәм.

Дугам зирек,
Килеп чыкты бер исерек,
Сукты миңа китереп!
Ычкындым тизрәк,
Исерек калды изрәп.

*

Калмаш,
Ярты янбаш,
Түбәсе таз,
Суйганы каз.
Башы Бәшәргә,
Муены Мусага,
Боты Ботайга,
Койрыгы Кушайга,
Эчәге үзенә,
Бүтәкәсе күзенә.

**Омский ягы авыллары:**

Савыргычлар ач,
Тибенделәр ялангач,
Ничек итсәң ит,
Тибендегә барып җит,
Тибендегә барып җитсәң,
Пәрәмәч тә ит.

«Кала»лар калалар,
Ләчкәй икмәк салалар.
«Уя»лар
Яшереп дуңгыз суялар.
«Кыргап»,
Кыргапларның кырыгы
бер кап.

## *ХАТ-ТАКМАЗАЛАР*

Исәнмесез,
Сезки хөрмәтле вә гыйззәтле,
Киндер күлмәкле,
Күзең аттай,
Корсагың каптай,
Борының тукмактай;
Күпне күрүче,
Күгәрчендәй гөрләүче,
Сыердай мөгерәүче;
Кара кашлы,
Чүлмәк башлы,
Салкын куллы,
Озын муенлы,
Үргән борчак ашаучыга
Бездән күп сәлам.
Сәлам тәмам,

Үзем исән-сау,
Мич башында ятам,
Торам да чүлмәкләр ватам.
Тагын бер сүзем калган
икән әле:
Ишеккә ябышкан
әвен шәүләсе,
Корсак — гәүдәсе,
Козгын — күләгәсе,
Тозсыз сагынып яздым
бу хатымны...
Минем адресым шушы:
Симбирский урам,
Әбиләрдә торам,
Бабайларда кунам,
Бирсәләр ашыйм,

Бирмәсәләр башымны кашыйм.
Общежитиям — Бишбалтада,
Әгәр безгә киләсе булсаң,
Ике аягыңның берсен дә атлама.
Бу хатны яздым мич башында,
Кичке сәгать уникедә,
Иске чабата астында.
Әй, бер сәламем
онытылып калган икән әле...
Сезки хөрмәтле вә гыйззәтле,
Киндер күлмәкле,
Палас ыштанлы,
Дуңгыз башлы,
Чабата кашлы,
Озын муенлы,
Тукмак борынлы,
Сары йөзле,
Ерак Африкада яшәүче
Маймыл төсле
Дустыма
Үземнең сәламнәремне
җибәреп калам.
Шуның белән хатым тәмам,
Каләм кул куя.

*

Агыйделнең ак ташы,
Туксан тугыз ат башы,
Сагынычлы хат башы.
Иске мунча ташы,
Кара кәҗә башы,
Гыйззәтле вә хөрмәтле,
Иске бишмәтле,
Кәкре аяклы,
Кәҗә сурәтле,
Дустым-җан кисәгем,
Бездән сезләргә,
Тәре күзләргә,
Сарык башларга сәлам.
Рөхсәт итегез сезгә
хат яза башларга.
Исмәгән җилләр аша,
Һавада йөргән сарыклар аша,
Күлләрдә кычкырып яткан
бакалар аша,
Суганлап, тозлап,борычлап,
Чабатага төяп сәлам җибәрәм.
Үземә килсәк,
Иртән ятам, кич торам,
Ашарга бирсәләр ашыйм,
Бирмәсәләр корсак
кашыйм.
Сагындым сине,
зәңгәр үрдәгем,
Мич алдындагы
күмер чүлмәгем,
Арба артына ташлаган
дегет чиләгем,
Бакчадагы карачкым,
Сәламем шуның
белән тәмам,
Бераз язачак
сүзләргә күчәм.
Хатыңны алгач та,
Ток тоткандай булды:
Башта егылып киттем,
Кичтән йоклый алмадым,
Иртән айный алмадым.
Ярый хушыгыз,
Сөйләгәндә мине кушыгыз.
Узганда-барганда
безгә керегез,
Юлга чыккач,
егылып үлегез.
Сау булыгыз,
Мине күргәнче
бозау булыгыз.
Хат язсагыз, минем адрес:
Город Казан,
Улица Рамазан,
Бабайларда торам,
Бирсәләр ашыйм,
Бирмәсәләр
корсак кашыйм.
Килсәгез,
бу адрес белән килегез:
Город Казан,
Урамыбыз улица,
Капка номеры — ишектә,
Үзем йоклыйм бишектә.

*

Сагынычлы хат башы,
Иске мунча ташы,
Карт кәҗә башы,
Сезки гыйззәтле,

Кәкре аяклы,
Култык таяклы,
Дустым-җан кисәгем,
Бездән сезләргә,
Чепи күзләргә,
Тавык башларга,
Суганлап, борычлап,
Исмәгән җилләр аша,
(Азыгың булмаса,
үлгән бака аша.)
Мич башындагы тараканнар,
Стена ярыгындагы
кандалалар санынча,
Чабатага тычкан җигеп,
Сәламнәр төяп җибәрәм.
Ярый, бетте инде сәламнәр,
Язар вакыт җитте хатлар.
Үземнең хәлгә килгәндә,
Исән-сау яшәп торам,
Көнгә биш-алты ипи орам,
Эшләрем авыр,
тик торудан бушамыйм.
Үткәндә-барганда
безгә дә килегез,
Килгәндә юлда үлегез.
Ну, сагындым инде сине,
зәһәр үрдәгем,
Мич башындагы
камыр чүлмәгем!
Күрсәм үзеңне
Бер сөяр идем,
Җай туры килсә,
Бер артыңа тибәр идем.
Хат яз, чибәрем,
Йокы чүлмәгем.
Ярый, хуш сау бул,
Мин күргәнче
дүрт аяклы бозау бул.
Ярый, дустым, сау бул,
өегезгә түшәм бул,
Ярый, дустым, хуш,
Сөйләшкәндә мине дә куш.
Язучы каләм,
Дусларыңа да күп сәлам.
Язучы күпне күргән кеше,
Авызында утыз алты теше.
Минем адрес:
Московский урам,
Бабайларда кунам,
Җиңгиләрдә торам.
Бирсәләр ашыйм,
Бирмәсәләр корсак кашыйм.
Йорт нумеры — капкада,
Тәрәзәсе — ишектә,
Үзем ятам бишектә.

*

Хат башы,
Туксан тугыз ат башы.
Иске мунча ташы,
Кара кәҗә башы.
Исәнме,
гыйззәтле вә гыйбрәтле,
Кәкре аяклы,
Култык таяклы,
Чуман авызлы,
Әрекмән колаклы
Дустым, сиңа хат пишу.
Кичә дә сине сагынып
Суган тураганда еладым.
Үзем яшим курортта,
Йорт номерым — тишектә,
Үзем йоклыйм бишектә.

*

Исәнмесез-привет диеп
Хат-письмо язам әле.
Понимаешь-аңлыйсыңмы,
Син здравствуймы әле?
После привет писать буду
Түбәндәге сүзләрне:
Сезки бераз понимать будете
Хат язучы безләрне?
Ярый, пока, син исән бул,
Мин дә отдыхать буду.
После отдых урам буйлап,
Тутаң янына пойду.

*

Кулымдагы йөзегемнең
Исемнәре Идрис.
Хат язарга теләсәң,
Менә минем адрес:
Деревня Алма-Ата,
Станция Чабата,
Урамыбыз улица,

Тавыгыбыз курица,
Норт номеры — капкада,
Үзем ятам тактада.

*

Хат язсагыз,
Минем адрес:
Город Казан,
Улица Рамазан,
Әбиләрдә торам,
Бабайларда кунам.
Каткан ипи орам,
Каткан ипи беткәч,
Бөтенесен урам.
Квартира йөзләп,
Табалмыйсыз эзләп.

*

Минем адрес:
Город Алма-Ата,
Улица Чабата,
Дом номер шестой,
Квартир пустой.

*

Минем адрес:
Город Алма-Ата,
Станция Чабата,
Исемем Пупу,
Фамилиям нету.

## *«ЧЫЛБЫР» ТАКМАЗАЛАР*

### Йөгердем, йөгердем — уймак таптым...

Йөгердем, йөгердем —
бер уймак таптым,
Ул уймакны әбигә бирдем,
Әби миңа ипи бирде.
Ул ипине тауга куйдым,
Тау миңа тары бирде.
Ул тарыны тавыкка бирдем,
Тавык миңа күкәй бирде.
Ул күкәйне мичкә куйдым,
Шарт итте, шорт итте,
Мулла кызының туе җитте.

*

Йөгерә-йөгерә уймак таптым,
Ул уймакны әбигә бирдем,
Әби миңа күкәй бирде.
Ул күкәйне
пешермәгә куйдым.
Ок итте, пок итте,
Олы юлдан туй китте.
Әйдәгез, кайтыгыз,
Үгә барып ятыгыз.

*

Йөгердем, йөгердем —
йомгак таптым,
Ул йомгакны әбигә бирдем.
Әби миңа пипи* бирде.
Шул пипине
киләнчегә бирдем.
Киләнче миңа камчы бирде.
Шул камчыны
җиргә суктым,
Җир миңа тары бирде.
Шул тарыны титигә**
сиптем,
Тити миңа куку*** бирде.
Шул кукуны пичкә аттым,
Шарт итте, порт итте,
Аллаголга яу етте.
Адя, бабай, качыек,
Куначада ятыек.

---

* Пипи — чеби.
** Тити — тавык.
*** Куку — йомырка.

*

Өй алдыннан уймак таптым,
Уймакны әбигә бирдем,
Әби миңа коймак бирде.
Коймакны эткә бирдем,
Эт миңа җимеш бирде.
Җимешне казга салдым,
Каз миңа күкәй бирде.
Күкәйне мичкә салдым,
Күкәй чарт-чорт яна калды,
Акбүз атны җиктеләр,
Тегермәнгә киттеләр.

*

Бара идем урамнан —
Таптым киез ката.
Мин аны Нуретдингә саттым,
Нуретдин миңа акча бирде.
Акчаны магазинга бирдем,
Магазин ипи бирде.
Ипине мин казга бирдем,
Каз миңа йомырка бирде.
Йомырканы мичкә куйдым,
Йомырка мичтә
шарт-шорт итте,
Мулла кызы
кияүгә чыгып китте.

*

Йөгердем, йөгердем —
бер уймак таптым.
Ул уймакны әбигә бирдем.
Әби миңа ипи бирде,
Ул ипине тауга куйдым,
Тау миңа тары бирде.
Ул тарыны тавыкка бирдем,
Тавык миңа күкәй бирде,
Күкәй миңа әтәч бирде.
Әтәч суеп мичкә куйдым,
Лагыр-логыр кайный калды,
Заһретдинем саклый калды.
Чырт итте, чарт итте,
Әтәч җаны шарт итте,
Ике күзем ялт итте.

*

Барадыр идем,
бер уймак таптым.
Ул уймакны энигә бирдем.
Әни миңа коймак бирде,
Ул коймакны этигә бирдем.
Әти миңа камчы бирде,
Ул камчыны җиргә суктым,
Җир миңа чәчәк бирде.
Ул чәчәкне кызга бирдем,
Кыз миңа күкәй бирде.
Ул күкәйне мичкә куйдым,
Шарт итте, шорт итте,
Авыл кызының
туе җитте...

*

Бердән — берәймәк,
Икедән — икәймәк,
Өчтән — өчәймәк,
Дүрттән — дөркен килмәк*,
Биштән — биешмәк,
Алтыдан — атмак,
Җидедән — җитмәк,
Сигездән — сизмәк,
Тугыздан — туймак,
Уннан — уймак,
Табада коймак,
Ашасана, кунак!
Ашамасаң, эткә бирәм,
Эт миңа чирәм бирә,
Ул чирәмне казга бирәм,
Каз миңа күкәй бирә.
Ул күкәйне казанга салам,
Лагыр-логыр кайный тора,
Мөхәммәди карый тора,
Кәҗәләрем килә тора,
Сарыкларым китә тора.

*

Бер, бер — бермәк,
Ике, ике — икмәк,
Өч, өч — эчмәк,
Дүрт, дүрт — дүртмәк,

---

* Дөркен килмәк — көтүе, төркеме белән килмәк, дөркен — хатын ягы кардәшләре (Н. Исәнбәт искәрмәсе).

Биш, биш — бишмәт,
Алты, алты — атмак,
Җиде, җиде — җитмәк,
Сигез, сигез — сикермәк,
Тугыз, тугыз — тукмак,
Ун, ун — уймак.
Ул уймакны әбигә бирдем,
Әби миңа коймак бирде.
Ул коймакны эткә бирдем,
Эт миңа көчек бирде.
Ул көчекне калага саттым,
Кала миңа камчы бирде.
Ул камчыны җиргә суктым,
Җир миңа чирәм бирде.
Ул чирәмне казга ашаттым,
Каз миңа күкәй бирде.
Чыш итте, чаш итте,
Бай корсагы шарт итте.

*

Бер дидем — бер мәк...
Ун дидем — ун мәк.
Пич башында каймак.
Ул каймакны эткә бирдем,
Эт миңа көчек бирде.
Ул көчекне урыска бирдем,
Урыс миңа казын бирде.
Ул каз миңа
йомырка бирде,
Ул йомырканы
пичкә куйдым,
Шарт-шорт итеп
пешә калды,
Кунаклары килә калды,
Гармунчысы уйный калды,
Үзем киттем бакмага,
Ян тәрәзә какмага,
Кактым-суктым ачылды,
Тәңкәләре чәчелде.
Кызы чыкты күрергә,
Эте чыкты өрергә.
Кызын алдым кочакка,
Этен алдым пычакка,
Әби бигрәк юмарт икән,
Урын җәйде почмакка.
Бабай бигрәк усал икән,
Китереп типте янтыкка,
Шуннан калдым аксаклап.

*

Бер дидем — бер мәк...
Ун дидем — уймак.
Ул уймакны әбигә бирдем,
Әби миңа коймак бирде.
Ул коймакны эткә бирдем,
Эт миңа көчек бирде.
Ул көчекне җиргә куйдым,
Ул миңа үлән бирде.
Ул үләнне казга бирдем,
Каз миңа күкәй бирде.
Ул күкәйне мичкә куйдым,
Чытыр-чытыр
кайный калды,
Баһаветдин саный калды.
Өй артында дүрт бүре,
Дүртесе дә күк бүре.
Күтәрелде бәрелде,
Чалбар төбе ярылды.

*

Бер дидем — бер мәк...
Ун дидем — уймак.
Ул уймакны эткә бирдем,
Эт миңа камчы бирде.
Ул камчыны җиргә суктым,
Җир миңа үлән бирде.
Ул үләнне казга бирдем,
Каз миңа күкәй бирде.
Ул күкәйне мичкә салдым,
Чатыр-чатыр
кайный калды.
Үзем киттем Әтнәгә,
Пыяласын какмага...
Авыл карты карт икән,
Тәмәкесен тарта икән.
Тәмәкесе түгелгән,
Елый-елый йөгергән.
Идәннәре чокыр,
Бер кызлары сукыр.
Ипиләре түтәрәм,
Бер кызлары күтәрәм.

*

Ки-ки, кубызым,
Мич астында дуңгызым.
Дуңгызымны суйганнар,
Үземә башын куйганнар.

Башны саттым — тоз алдым,
Тозны саттым — кыз алдым.
Яр буена әпкилдем,
Ярык төймә таптырдым.
Ярык төймәне урыска бирдем,
Урыс миңа көчек бирде.
Ул көчекне әбигә бирдем,
Әби миңа камчы бирде.
Ул камчыны җиргә суктым,
Җир миңа җимеш бирде.
Ул җимешне
тавыкка ашаттым,
Тавык миңа күкәй бирде.
Ул күкәйне мичкә салдым,
Шарт-шорт итте,
Котым чыгып китте.
Йөгереп чыктым ишектән,
Уймак таптым тишектән.

## Барып кердем бер йортка

Борын-борын заманда,
Борыны китек казанда,
Саескан — солдат,
Песнәк писер булганда,
Киттем киртә буйлатып,
Башым, күзем уйнатып.
Барып кердем бер йортка,
Утыра бер кортка,
Йорты читтә,
Ишеге чыпта,
Күзем төште мичкә:
Мич алдында белен,
Мин берсен элдем,
Мич башына мендем.
Әби алды чыбык,
Мин киттем чыгып.
Әби килә арттан куалап,
Мин йөгердем аркам уалап,
Кулда белен бетми,
Әби куып җитми.
Кулда белен бетте,
Ул да куып җитте.

*

Борын-борын заманда,
Борыны сынган команда,
Ташка тары чәчкәндә,
Бозда бодай үскәндә,
Барып кердем бер йортка,
Анда утыра бер кортка.
Кулында — күркә,
Үзе йолка,
Үзе миннән курка.
Әдәм дисәң, йоны юк;
Башы — учакта,
Аягы — почмакта;
Төп башында — йорты,
Казык башында — казаны.

*

Борын-борын заманда,
Кәҗә — команда,
Үрдәк — урәтник,
Каз — дисәтник,
Песи — писер,
Әтәч — фиршел,
Торна доктор булганда,
Барып кердем бер йортка,
Утыра бер кортка,
Пешергән ботка,
Ашап утыра шул йортта.
Аягы тауга,
Таягы күккә җиткән,
Аскы теше түшәмдә,
Өске теше идәндә, ди.
Теле белән мич болгатып
утыра, ди.
Утыра иде, ди,
шулай бу әби,
Килеп керде Нәби.
Тотындылар, ди, сугышырга,
Сынды, ди, сәнәк җәбе.

*

Борын-борын бер чакта,
Ашарга юк корсакка,
Аптырап кердем бер йортка.
Анда утыра бер кортка.
Суйган ата күркә,
Шатыр-шотыр йолка.

Үзе ашарга курка.
Пешергән ботка,
Ике каба да бер йота.
Әби сары май кисәкли,
Мине кыйнарга исәпли.
Алды чыбык,
Киттем чыгып,
Әби калды бер сугып,
Бетте чыбыгы сынып.
Әби бара куып,
Мин йөгерәм аркамны уып.
Бара-бара барып җиттем
бер ярга,
Егылып төштем бер ямга.
Юк менәргә баскычы,
Менеп булмый икән
ач кеше.

*

Барып кердем бер йортка,
Анда утыра бер кортка,
Пешерә икән ботка.
Кулына тоткан палка,
Колагына киергән зур алка.
Тагы утыра бер Муса,
Менә ботканы соса.
Ашый торгач ботка,
Эше китте ходка.
Ике каба да бер йота.

*

Чыгып киттем
урам буена йөрергә,
Мөмкин булмас микән, дип,
Иптәшләрне күрергә.
Озак йөреп ташладым,
Тотынды эчтә этләр өрергә,
Карын ачты,
Килдем бер йортка керергә.
Керсәм йортка,
Утырып тора бер кортка.
— Кая миңа сөт,— дидем,—
Булса булсын күп,— дидем.
Сөтен бирде бер савыт,
Төшсә йөзәр мең тавык;
Булса булсын мең тавык,
Сөтен йоттым бер кабып!
Хәзер инде тамак туйды,
Шарт-шорт кикерәм,
Урам буйлап сикерәм.

*

Җиктем тавык,
Төядем табак-савыт.
Капканы гына чыккан идем,
Киттем авып.
Тәртәсе чыбык,
дилбегәсе салам,
Алай булса да
Барып җиттем бер заман.
Барып кердем бер йортка,
Пешергәннәр ботка.
Әби үзенә тарта,
Бабай үзенә тарта.
Мин дә барып тарткан идем,
Киттем, егылдым артка.
Әби алды чыбык,
Мин киттем чыгып.
Кулда белен бетми,
Әби куып җитми.
Кулда белен бетте,
Әби куып җитте.
Бер сукты, ике сукты,
Чыбык тетелеп бетте.
Килеп чыкты Әхмәтша,
Менә мине яклаша:
— Кыйнамагыз, үләр, — ди,—
Акчасын күп түләр,— ди.

*

Барып кердем өйгә,
Тунымны элдем чөйгә,
Җырлап җибәрдем бер көйгә.
Катышты миңа җиңгәсе,
Өйдә юк икән җизнәсе.
Кайтып керде Хаттап,
Йөри икән мактап.
Тотынды көемне «мактарга»,
Башыма менеп таптарга!

*

Барып кердем Хөсәенгә,
Миннән артык күрә песәен дә.
Әпәе дә каты-коты,
Ул да булса такы-токы.
Күмәч тә пәрәмәч,
Үлә яздым ач.

* * *

Киттем кырга,
Күрдем анда бер карга.
Килеп кунды ул алга,
Исем китте бу хәлгә.
Дидем: — Ник кундың алга,
Ник кунмадың талга?!
Диде: — Мин килдем сиңа,
Ярдәм кылгыл син миңа.
Балалар чыгардым яңа,
Алар өчен — түгел миңа.
Алар әле бик ач,
Бирсәгезче бераз аш!..
Шул арада бер куян
Үтеп бара каршымнан.
Алдым алтатар кулга,
Атып җибәрдем куянга.
Ул барып җыгылды,
Карга өстенә омтылды.
Карга китте алып,
Балаларын
туйдырырга барын.
Кырдан тайдым авылга,
Барып кердем өйгә.
Хатын әйтә: — Йөзе кара,
Чебешләремне алган, —
ди, — карга.
Шунда дидем:
— Ит изгелек,
Каршыңа көт явызлык.

*

Җиктем үрдәк,
Киттем үрләп.
Җиктем күркә,
Баганадан өркә.
Җиктем тычкан,
Чыйный бит, каһәр суккан.
Чанам кабык,
Төядем чыбык-чабык,
Барам чабып,
Киттем авып.
Тәртәсе салам,
Төшәм дә калам,
Төшәм дә калам.
Ничек кайтып җитәргә?
Аптырадым бит тәмам.

*

Шулай бер чакны
Кышкы буранда,
Җигеп бер арба,
Киттек без кырга,
Печән чабарга.
Алдык без балта,
Печән чабарга,
Әбәткә алдык үлгән
зур карга.
Кузгалдык иртән,
Алсу таң белән,
Килеп җиттек кайчан —
Аны кем белгән?
Мин бик яшь идем
Аны белергә.
Белә бабаем
Ул зур булганга.

*

Бардым Калмышка,
Чебен җиктем ялгашка.
Тәртәм салам,
Егылам да калам.
Камыт бавым печән,
Үзем төшәм дә су эчәм.
Дугам зирек,
Килеп чыкты бер исерек.
Салып ектым тизрәк,
Китте мескен изрәп.

*

Барадыр идем,
барадыр идем,
Очрады Якуп,
Калдым ятып.
Калмасам ятып,
Үтерәдер иде атып.
Менеп киттем коймадан,
Тотты калды пимадан.
Барадыр идем,
барадыр идем,
Очрады Йосып,
Калдым посып.
Калмасам посып,
Үтерәдер иде кысып.
Менеп киттем читәннән,
Тотты калды чикмәннән.

*

Чыктык икәү юлга,
Капчык тотып кулга,
Ул тарта уңга,
Мин тартам сулга.
Кердек авылга,
Чыдар хәл юк давылга;
Кердек урамга,
Чыдар хәл юк буранга.
Кердек өенә,
Килми бит көенә.
Анда килеп кергәндә,
Берәү ята идәндә:
Бер аягында — ката,
Икенчесендә — чабата,
Эндәшми дә тик ята.

*

Җиксәм кигәвен,
Тартмый мәләгын.
Җиксәм таракан,
Баруы кара кан*
Җиксәм чикерткә,
Суккан саен артын сикертә.
Әй, киттек
чокырның эче белән,
Җил-давылның көче белән,
Сыңар аягы белән,
Култык таягы белән.
Әйттереп-типтереп,
Алты тычкан җиктереп.
Кадак ярым икмәкне
Алты көнгә җиткереп.

*

Тоттым әрлән,
Җиктем фурман,
Төядем кылган,
Киттем юлдан.
Барып җиттем бер тауга,
Менә кирәк булса,
сиңа гауга:
Әрлән менми бит тауга.
Әрлән әйтә, син мен, ди,
Мин әйтәм, син мен, дим.
Шулай тарткалашканда,
Бүреләр ишеткәннәр
урманда,
Безнең азыкны сизгәннәр,
Кылганны ашап сызганнар.

*

Борын-борын заманда,
Әти дә тумаганда,
Киттек урманга,
Җиләк җыярга.
Январь ае иде,
Җыйдык күп җиләк,
Булды бер чиләк.
Алып кайтырга
җиктек бер ишәк.

*

Борын-борын заманда,
Әти дә тумаганда,
Бабай белән икәүләп,
Борчак чәчкән идек без.
Борчагыбыз уңмады,
Кышка азык булмады.

*

Киттем Пермь губернасына,
Чокыр-чакыр арасында
Ат сикерә, мин чабам,
Эт кычкыра, мин өрәм,
Тәртә өзелә, бау сына,
Сикереп мендем,
сынды кендек,
Там-таллар арасында,
Кәкре каен төбендә
Үлгән кәҗә баласы.

*

Бара идем урамнан,
Таптым каз башы.
Әйләндереп караган идем,
Әптри бабайның таз башы.

*

Чыгам өйдән,
Карасам, берәү килгән:

---

* Баруы шулкадәр читен — ачудан кызыл каның карага әйләнә янәсе. Әйтем (Н. Исәнбәт искәрмәсе).

Аягында — җилән,
Өстенә читек-кәвеш кигән.
Борынына төшкән бүрек,
Булмый йөзен күреп.
Бүреген күтәреп карасам,
Вот тебя раз,
Ибрай таз!

*

Килә идем урам буйлап,
Әллә нәрсә уйлап,
Шуннан соң
Ап итте, хап итте,
Корсагыма ат типте!
Ярылып китте күлмәгем,
Чак-чак кына үлмәдем.

*

Барадыр идем,
барадыр идем,
Атым кинәт туктады.
Ник туктады бу дисәм,
Төшереп калдырганмын
кортканы.

*

Киттек боз диңгезенә,
Ул ялангач, мин күлмәкчән,
Шулай шәп ун ел буе
Кайтып килдек үлмәстән.

*

Безнең бабай бар иде,
Ике тавыгы бар иде.
Берсен суя иде,
икенчесен куя иде,
Шуның белән ел буена
тамагы туя иде.

*

Тазлар, кырчыннар,
Иртәгә өйдә торсыннар.
Аларга төшкән имана*:
Коры тазга кырык тиен,
Ала тазга алтмыш тиен,
Чи тазга сиксән тиен,
Кырчын әлегә
бераз көтеп торсын,
Пеләшкә бер пот миләш!
Пеләш китте миләшкә,
Көн жар,
Тездән кар.
Нишләргә?
Пеләш кайтты
хатынына киңәшкә,
Киңәш иттеләр
быелга именаны түләмәскә.

*

Яңа авылның Бикмән,
Тез тиңентен чикмән.
Урманга ник бармыйсың,
Кырдан чыпчык аулыйсың?
Кара урманда чытыр-чатыр,
Чытыр-чатырда куян ятыр.
Татар күрсә — атып алыр,
Чирмеш күрсә —
качып калыр.

*

Җимерек кенә арба,
җирән ат,
Утырып кына бара
Гәрәй карт.
— Әйдә, хайван, теркелдә,
Кайткач бирермен бер көлтә.

*

Чытыр-чатыр,
Губернатор,
Чытыр астында куян ятыр,
Аны төлке барып уятыр.

*

Куян дигән киек,
Арт аягы биек,

---

* Имана — элек патша заманында ирләрдән җир өчен түләнгән салым (именной налог).

Алгы аягы тәбән.
Тау астына куган идем,
Төште китте тәгәрәп.

*

Йөгереп китте бер мәче,
Койрыгын төйнәгән,
Артына тагып тубал сөйрәгән,
Нинди тубал бу дисәм,
Балаларын төягән.
Койрыгы чишелде,
Балалары ишелде.

*

Мачы, прес, хайван,
Әби каймакка баеган.
Мачы, прес капкан,
Эт койрыгына таккан.
Мачы, прес азган,
Әби каймактан язган.

*

Сөйлимме сезгә бер хикмәт?
Тыңлап торыгыз ипләп:
Аладыр, муладыр,
Карадыр, корадыр,
Кеше арасында торадыр;
Актыр, мuктыр,
Кеше арасында юктыр.

*

Алайдыр, болайдыр,
Фәләндер, төгәндер,
Хәстәдер, комачтыр,
Кунадагы токмачтыр,
Дөньяга да чыкмастыр.

## *СҮЗУҢАЙ ТАКМАЗАЛАР*

Менә килде кунаклар,
Аларга сый әзерлә,
Тиешенчә кадерлә:
Юмартны утырт югары,
Саранны утырт сәкегә,
Юашны утырт янга,
Гаделне утырт алга,
Яхшыны утырт уңга,
Яманны утырт сулга,
Усалны утырт ушага,
Оятсызга ярар бусага.
Сыйлаганда сак сыйла:
Юмартны юньләп сыйла,
Саранны сак сыйла,
Юашны юанып сыйла,
Гаделне куанып сыйла,
Яхшыны җайлап сыйла,
Яманны уйлап сыйла,
Бусадагыңа булса ярар,
Булмаса алдына карар.

*

И булдык кунак,
И булдык кунак:
Аш-суының чиге юк,
Табагының төбе юк,
Шулпасының тозы юк.
Миңа тоттырдылар
бер ярык кашык,
Шулпасын эчкән
булам ташып.
Эчә торгач ташып,
Иренемне ерттым кашып.
Әлләки нишләтте:
Телләремне тешләтте!

*

Булып килдем кунак,
Сыйланам дип уйлап.
Утыралар хуҗалар
Өстәл яны буйлап.
Сигез, сигез —
Бар да симез,
Тугыз, тугыз —
Бар да тук.
Ун, ун — уймак,
Табада бары бер коймак!
Этәрәләр алдыма,
Аша, диләр, кунак.
Ул коймакны алыр идең,

Баласы тора елап.
Бала өлешен ашарга
Ансы бит инде оят!

*

Кунак булып килдем сезгә,
Барыгыз безгә.
Киләсе көзгә,
Суясы үгезгә,
Кунак булып китәрсез сез дә.
Чынлап әйтәм мин сезгә,
Ышанмагыз бу сүзгә.

*

Килегез безгә шатланып,
Юкә агачка атланып,
Бездә булыр каты-коты,
Сездә ул да такы-токы.

*

Абзыкай,
Миннән арба, синнән тай.
Җиңгәчәй,
Миннән шикәр, синнән чәй.

*

Өйрә — түрәләр ашы ,
Ботка — байлар ашы,
Чумар — мылтык ташы,
Боламык — брамат ашы,
Май булса, ул да яхшы.

*

Ап-ак атланмайлар,
Шулай, туганкайлар,
Минем коймак күрмәгәнгә
Ничә-ничә айлар.

*

Ярый безгә, чепи күзгә,
Шикәр каткан сөтле умач,
Болай булса, килде мач.

*

Ярый безгә, каткан тезгә,
Аш булмаса, итле бәлеш.

*

Мин үзем ашауга бик тыйнак:
Коймак булса ипи сорамыйм.
Икрасы кара булса,
Икмәге ак булса да ярый.

*

Тагын булса бераз,
Симез күркә белән каз,
Йөзеп тә йөрсә майда,
Барысы да миңа файда.

*

Килегез безгә,
Самовар куярбыз.
Син килгәч куярбыз,
Син киткәч эчәрбез.
Суяр идем үрдәк,
Кунакларым күбрәк.
Суяр идем каз,
Кунакларым аз.
Суяр идем күркә,
Кунакларым өркә.
Пешерер идем үрә,
Ул эчегез ни күрә?
Булмаса, пешерик үрә,
Ярар кунакларына күрә.

*

Җәл түгел бит борыч,
Салсаң сал бер уч.
Салсаң учлап,
Ашарсың тынычлап.

*

Салсаң чеметеп,
Чыкмамын үч итеп.
Салсаң учлап,
Эчәрсең тынычлап.
*(Чәй эчкәндә әйтелә.)*

*

Асты каткан, өсте каткан,
Ашасана, Әхмәтхан,
Асты май, өсте май,
Ашасана, Миңлебай.

*

Рәхмәт, сыйладыгыз,
Тагын шулай кыланыгыз,
Ашаттыгыз, эчерттегез,
Кеше арасына керттегез.
Рәхмәт сезгә,
Килегез безгә,
Киләсе көзгә,
Суясы үгезгә,
Сездә булса каты-коты,
Бездә булыр мәче боты.

*

Рәхмәт, сыйладыгыз,
Ялан шулай кыланыгыз.
Баегыз,
Тегермән салыгыз,
Онны сатып алыгыз.

*

Рәхмәт сыйга, хөрмәткә,
Каз белән үрдәккә.
Пешергәнгә, төшергәнгә,
Безне искә төшергәнгә.

*

Чумар — кеше саен унар.
Килмәсен мишәр, тимәс бишәр;
Әмма килсә типтәр,
шулпасында итләр.

*

Рәхмәт хөрмәткә,
Мич эченә
яшереп куелган үрдәккә.

*

Рәхмәт, сыйладыгыз,
Тавык кына суймадыгыз.

*

Рәхмәт сыйга, хөрмәткә,
Көз килерсез суйган үрдәккә.

*

Аш пеште,
Ашка таракан төште.

*

Тәкә бирсәгез, суярбыз,
Самоварын дәхи дә
куярбыз.
Чәе-балы әзер булса,
Коймагын майга буярбыз.
Сый-хөрмәт булса да урта,
Оятыннан күңел курка,
Боткага май сорасалар,
Чыгарып сибәрбез шулпа.

*

Барыгыз безгә,
Киләсе көзгә,
Әйтсәм сезгә:
Өебез төньякта,
Моннан барганда уң якта,
Сулагай якта почмакта,
Бәләкәй генә зур капка,
Агач морҗа, мич такта.

*

Рәхмәт, кем, Хөппи,
Мин чирле бит, аш үтми.
Капканны да көтми —
Ни ашасам, шул җитми.
Әле булса исән чагым,
Ашар идем бер каз тагын,
Аннан ашасам ашар идем
Бер сарыкның
тик арт санын.

*

Ачы торма, төче торма,
Чөгендер дә кишер,
Безнең эчкә килешер.

*

Өстәл тулы ит тә мит,
Ашарга хлеб та нет.

*

Мә сиңа кашык,
Утырма катып,
Алдыңда катык,
Ашый бир ташып.
Мә сиңа калак,

Утырма карап,
Аша капкалап,
Иренеңне ялап.
Мә сиңа да кашык,
Утырма шашып,
Алдыңда катык,
Кулыңда кашык,
Кашыгың белән
Катыгың кабып,
Ашый бир син дә
Авызыңа ташып.

*

Ал кашык,
Аша катык,
Китәрсең катып.

* * *

Алай икән,
Самоварың калай икән,
Капкачы алтын икән,
Суы салкын икән,
Борыны җиз икән,
Кайнавы тиз икән,
Чынаягың балчык икән,
Хатының карчык икән.

*

Алай икән,
Комганың калай икән,
Синең эшең зур эш икән,
Борын төбе юеш икән,
Колагы җиз икән,
Кайнавы тиз икән,
Чынаягың балчык икән,
Эчәргә тансык икән.

*

Әй юньсез,
Нигә син шундый сөмсез!
Кулларың шапшак,
Йөрисең бар
нәрсәне капшап;
Чәчең-башың пумала,
Каваклары бура ла,
Әнә күр дә песидән
Колак артың югала!

*

И Ходаем, сабыр бир,
Кер юарга сабын бир.
Без үзебез сабырсыз,
Кер юабыз сабынсыз.

*

Пәри баласы
Тотып аласы,
Онга манасы,
Суга саласы.

*

Интернаты ямьсез,
Суы тәмсез,
Өйгә кайтасым килә.

*

Егерменче май, азаккы ай,
Тырышып укы, малай.

*

Берле бер булсын,
Берәгәйле булсын;
Бишле биш булсын,
Гел ишле булсын.

*

Рәхмәтең артсын,
Тегермәнең тартсын.
Дөбер-шатыр китерсен,
Үзеңне бәреп үтерсен.

*

Балта бирдем,
шөшле алдым,
Алдаладым!

*

Тот башыннан, тот уртадан,
Бәхетең булыр умартадан.

Чәй эчәрсең баллап,
Атаңны эшкә яллап.

*

«Бугай» белән «Быгай»
сугышканнар, ди, бугай.
«Бугай» «Быгай»ның
башын тишкән, ди, бугай.
«Быгай» больницада
башын бәйләткән, ди, бугай.
«Быгай» «Бугай»ны
судка биргән, ди, бугай.

*

«Дыр» белән «Бугай»
Көрәшкәннәр,
ди, бугай.
«Бугай» җиңгән,
ди, бугай.
«Бугай»га бүләк биргәннәр,
ди, бугай.
«Бугай» мактанган,
ди, бугай.

*

Көлмә кешедән,
Авызың өшегән.
Көләргә кирәк
синең ишедән.

*

Алабута көшеле,
Иске чабата өшеле.
Чабата авыз,
Соскы борын,
Мыскыл итмә кешене.

*

Көлмә кешедән,
Авызың өшегән.
Атаң мәрхүм дә
Көлде, көлде дә
Авызын ерып үлде.

*

Дус-дошман икесе бер кеше,
Иң мәкерлесе
дус булып йөргән кеше.

Анда сиздерми
тешли торган елан теше.

*

Белгән белмәгән,
Белгән саен күп укыр.
Белмәгән белгән,
Белгән саен күп тукыр.

*

Хәлләр хәер,
Ярлылар баер.

*

Хәл иминлек,
Акча илле тиенлек.
Ватарга юк.

*

Акча булса потлап,
Ятыр идем йоклап.

*

Акча бездә бер букча,
Тота белмәсәң кача.

*

Үлгәч китерерләр бер күмәч.
Аны да алып китәрләр,
Саран икәнен белгәч.

*

Беткән баш беткән,
Муен калса җиткән.

*

Ничек итсәң ит,
Бишендегә барып җит,
Бишендегә барып җитсәң,
Пешәр ботка белән ит.

Ничек итсәң ит,
Кәтернечкә барып җит,
Җитсәң Кәтернечкә,
Туярсың кетермәчкә.

*

Мыскыл итмә,
Кыстырып китмә,
Төшереп калдырма,
Кешедән алдырма:
Кеше кешегә әйтер,
Кеше әллә ни әйтер,
Юк хәбәрне күбәйтер.

*

Булса суык,
Шиңә куык,
Булмый куып,
Колак уып,
Билне буып,
Кулны уып,
Утыру белән
Бетми суык.

*

Ал кулыңа мылтык,
Җибәр атып —
Бер фашист капут!

*

Ал граната,
Кизән дә ат —
Фашистны кыйрат!

*

Кулыңа ал кылыч,
Булсын бер эш —
Фашистны туракларга кереш!

*

Тәмле йокы, тәмле төш,
Кроватыңнан егылып төш.

*

Прошу, мадам, иске чемодан,
Яңасы өйдә, ансы тузмаган.





## АЛТЫН ҖИРДӘ ЯТМАСЫН!

*Безнең фольклор экспедицияләре гадәттә җәй көннәрендә була. Билгеле инде, бу вакытта бала-чага су буенда чупырдаша. Авылга барып урнашкач, мин дә алар янына китәм. Балаларга якынрак җиргә тәгәрим дә ятам шунда китап тоткан булып укыган кыяфәттә. Ә үземнең кәгазь-каләм әзер, колак торган, күзем тегеләрдә: ни уйныйлар, ни сөйләшәләр, берәр кызыклы такмак-такмаза ычкындырмасларммы дим, ятам шулай«шпионлык» итеп.*

*Озак көтәргә туры килми. Менә авыл ягыннан күлмәк-чалбарларын килә-килешкә үк салып бер малай йөгереп килеп җитә дә ярга басып такмаклый башлый:*

*Исәнлеккә-саулыкка,*
*Тазалыкка-байлыкка,*
*Бакаларга ярлыкка!*

*Шулай ди дә бу,«чулт» итеп суга чума. Ә мин аның такмагын тиз генә кәгазьгә теркәп куям һәм тагын«китапка чумган» булам.*

*Менә бервакыт су коенып арыган бер төркем кыз балалар түгәрәккә басалар да:*

*Без, без, без идек,*
*Без унике кыз идек,—*

*дип,«Кап, коп, Якуп» уенын башлыйлар. Такмаклыйлар-такмаклыйлар да болар авызларын йомалар һәм, төрлечә кыланып, бер-берсен көлдерергә тырышалар. Арадан берәү пырхылдап җибәрә. Иптәшләре аңа җәза эзли башлыйлар. Берсе әйтә:«Җырла»,— ди, берсе әйтә:«Бие»,— ди.«Юк,— ди теге«пырхылдык» кыз,— әкият сөйлим әле мин сезгә»,— ди. Бик җитди кыяфәттә башлап та китә бу әкиятен:*

*— Борын-борын заманнарда булган, ди, бик бай бер кеше — авызында булган, ди, бары бер теше. Аның булган, ди, бик олы бер эшләпәсе. Көннәрдән бер көнне бу эшләпәсен элеп куйган, ди, киртәгә. Калганын сөйләрмен иртәгә!*

*Кызлар үртәлеп:«Сөйләле берәр юньлерәк әкият»,— дип, «пырхылдык»ка ябышалар. Ә«пырхылдык»:«Ярар, сөйлим»,— ди дә тагын шул ук әкиятне сөйләп китә. Тегеләрнең үртәлеп ачулары килә башлый.*

*Шулчак кызлар янына озак суда уйнаудан туңып, каз йоннары калыккан бер малай килә.*

*«Нәрсә, әкият сөйлә дип тинтерәтәләр мәллә?— ди ул, тешләрен шакылдатып. — Синең өчен үзем генә сөйләп бирим булмаса». Шулай ди дә бу эре генә кыяфәт белән тезеп тә китә:*

*Шулай бервакыт җиктем чикерткә,*
*Киттем урманга, азрак утын урларга...*

*Малай сөйләп бетерде дә кукыраеп иптәшләре янына китеп барды. Аның кыланмышлары кызларга охшамады, ахры. Алар малайларны үртәп такмаклый башладылар.*

*Малайлар, малайлар —*
*Чүплектәге калайлар!*

*Тик малайларның моңа исләре китмәде. Алар яр буенда түгәрәкләнеп басканнар да, уен кормакчы булып, санашып торалар иде инде:*

*Арыш, бодай бүләбез,*
*Аны болай бүләбез:*
*Тыгыз, уңган, таза, нык,*
*Таза-ныкка — биш капчык.*
*Ялкау, чытык, мактанчык,*
*Мактанчыкка — буш капчык,*
*Буш капчык, уеннан чык!*

*Кызлар, үртәшүне күтәреп алучы булмагач, малайларга кул селтәп, чирәмгә тезелешеп утырдылар да күргән-белгәнне сөйли башладылар.«Мин күрше авылдан хат алдым бит әле,— дип сүзгә кушылды бер ак косынкалы кыз,— укып күрсәтимме?»«Укы, укы!»— диештеләр иптәшләре.«Ак косынка» бер хат тартып чыгарды да укып китте:*

*Хат башы, иске мунча ташы,*
*Кара кәҗә башы.*
*Сәлам бездән сезләргә,*
*Чепи күзләргә, чүбек башларга —*
*Рөхсәт итегез сезгә хат яза башларга.*
*Үземнең хәлгә килгәндә,*
*Исән-сау яшәп торам,*
*Көнгә биш-алты ипи орам.*
*Эшләрем авыр — тик торудан бушамыйм.*
*Хат язсагыз, минем адрес:*
*Город Казан, улица Рамазан.*
*Әбиләрдә кунам, бабайларда торам;*
*Бирсәләр ашыйм, бирмәсәләр җилкә кашыйм.*
*Урамыбыз улица, тавыгыбыз курица,*
*Капка номеры — ишектә, үзем йоклыйм бишектә.*

*Кызлар, көлә-көлә эчләре катып, чирәмгә тәгәрәшәләр. Минем дә түзәр әмәл калмый, кычкырып көлеп җибәрүемне сизми дә калам. Шулай итеп минем «шпионлыгым» тәмам фаш ителә.*

*Якыннан танышканнан соң, такмак-такмазалар «сибеп», рәхәтләнеп көлешеп, балаларның ишеткән-белгәннәрен язып, уеннар уйнап, көннең кичкә авышканын да сизми калабыз. Нәни дуслар өйләренә тарала. Мин дә, көннең бушка узмавына сөенеп, авылга таба атлыйм.*

* * *

*Экспедиция вакытында шундый хәлгә тарыганым бар: бер авылда хәзерләүләр кибете янынннан узып бара идем. Ишегалдында таралып яткан кәгазьләр өеме күзгә чалынды. Гадәт буенча, берәр кызыклырак китап-фәлән ыргытылмады микән дип, караштыра башладым. Кәгазьләр арасыннан бер калын гына дәфтәр табып алдым. Дәфтәрнең беренче битендә болай дип язылган: «Дусларым, хәзер бергә яшәсәк тә, соңга таба тормыш дулкыннары аерыр. Сез минем бу дәфтәремә үзегез яраткан җырларыгызны язып куегыз. Мин сезне сагынганда шуларны укып искә алырмын». Дәфтәр иясенең соравы буенча дуслары дәфтәргә матур-матур халык җырлары тезгәннәр, истәлек шигырьләре язганнар.*

*Күңелгә ямансу булып китте. Ирексездән уйлана калдым: кая икән хәзер ул дәфтәр иясе? Исәнме ул? Исән булса, нигә ул яшьлегендә бергә уйнап-көлеп үскән дусларының истәлеген кадерсезләгән? Халык җырлары кирәксез кәгазьләр арасына ыргытылган...*

*Татар халкы борын-борыннан җыр-моң яраткан. Яраткан җырларын аерым дәфтәрләргә теркәп бару, истәлек дәфтәрләре тоту да халкыбызның элек-электән килә торган күркәм сыйфаты. Шулай ук бәетләр, мөнәҗәтләр тупланган кулъязма дәфтәрләр дә табыла тора. Алар халыкның рухи мәдәниятен өйрәнүдә кыйммәтле чыганак булып хезмәт итәләр. Күп кешеләр моны ачык аңлыйлар, язма истәлекләрне кадерләп саклыйлар һәм фәнни оешмаларга тапшыралар.*

*Халык иҗаты, әлбәттә, дәфтәрләрдә теркәлеп калган әсәрләр белән генә чикләнми. Халык күңеле диңгез кебек киң, тирән бит ул. Әйтик, әкиятләр, легендалар, мәкальләр, табышмаклар... Авыл, шәһәр, таулар, елгалар турында, аерым шәхесләр, үткәндәге вакыйгалар турында риваятьләр бар. Халык уеннары, мифологиясе, ышанулары, йола, гореф-гадәтләре бар. Бу байлыкны без югалтмаска, җыярга-тупларга, күз карасыдай саклап, килер буыннарга тапшырырга тиеш.*

*Әлбәттә, сезнең арада да халык иҗаты белән кызыксынучылар бардыр. Андыйларга сүзебез бар: табылган әсәрләрне (үзегезнең һәм яздыручының исем-фамилиясен, туган елын, шөгылен, кайда яшәвен күрсәтеп) безгә язып җибәрегез:*

*420111. Казан шәһәре,*
*Лобачевский урамы, 2/31 йорт.*
*Г. Ибраһимов исемендәге Тел, әдәбият һәм сәнгать институтының халык иҗаты бүлеге,*
*Рәшит Ягъфәровка.*

*Алар без эшли торган институтның гыйльми мирасханәсенә мәңгелек саклауга куелачак һәм, фольклорчылар тарафыннан өйрәнелеп, төрле җыентыкларга кертеләчәк. Шул рәвешле сез ул әсәрләргә яңа гомер бирәчәксез. Сезгә уңышлар телибез һәм халык иҗаты әсәрләре җибәрүегезне көтеп калабыз.*



## Эчтәлек

***Чынлап әйтәм мин сезгә...***

**Йомгак** таптым: Балалар фольклоры. — Казан: Мәга-
Й68 риф, 2000. — 159 б.
ISBN 5-7761-0169-7

«Мәгариф» нәшрияты, Г. Ибраһимов исемендәге Тел, әдәбият һәм сәнгать институтының халык иҗаты бүлеге белән берлектә, «Энҗе чәчтем — энҗе җыям» дигән гомуми исем астында, татар фольклорының иң гүзәл җәүһәрләрен туплап, мәктәпләр һәм гимназияләр өчен уку ярдәмлеге сыйфатында китаплар чыгаруга кереште.

Бу китапта балалар фольклорының шигъри әсәрләре туплап бирелде.

**БЗ—8(67)—105—2001/2002**

Учебное издание

# НАРОДНЫЕ ЖЕМЧУЖИНЫ

Детский фольклор

*(на татарском языке)*

Составитель
**Ягафаров Рашит Файзрахманович**

Редакция мөдире *Р. И. Раскулова*
Редакторы *Л. Г. Шәрифуллина*
Техник редакторы һәм компьютерда
биткә салучысы *Л. И. Фокейчева*
Корректоры *Р. Ә. Фәйзуллина*

Нәшриятка 183 нче номерлы лицензия 1997 елның 7 апрелендә бирелгән. Оригинал-макеттан басарга кул куелды 26.11.99. Форматы 60× 90 1/16. Офсет кәгазе. «Школьная» гарнитурасы. Офсет басма. Басма табагы 10,0+форз. 0,25. Нәшер-хисап табагы 12,02+форз. 0,25. Тиражы 4 000 д. Заказ 3-596.

«Мәгариф» нәшрияты. 420503. Казан, Бауман урамы, 19.
Издательство «Магариф». 420503. Казань, ул. Баумана, 19.
Тел./факс (8432) 92-57-48.

Татарстан газета-журналлар нәшрияты типографиясе.
420066. Казан, Декабристлар урамы, 2.